# IVANGELI NGOKULOBA KU KA JOHANE.

## ISAHLUKO I.

EKUQALENI wa be e kona Ulizwi, Ulizwi wa be e no·
Tixo; Ulizwi wa be e ngUtixo.
2 Yena lowo wa be e no'Tixo ekuqaleni.
3 Konke kwenziwa nguye, a lu ko uto o lwenziwayo, o lu
ngenziwanga uyena.
4 Kwa be ku kona ubomi ku yena; ba ti ubomi ba ba in-
kanyiso yabantu.
5 Ku ti inkanyiso i kanya ebumnyameni, kepa ubumnyama
a bu yi bambanga.
6 Kwa vela umuntu e tunyiwa Utixo, o 'gama lake la be
li Ujohane.
7 Yena w ezela ukuqinisisa, ukuba a qinisele inkanyiso,
ba ze ba kolwe bonke ngaye.
8 Yena wa be e nge si yo leyo'nkanyiso, kodwa wa tun-
yelwa ukuqinisisa ngenkanyiso.
9 Ya be i yinkanyiso eqinisekileyo, e kanyisa abantu bonke
a b' eza emhlabeni.
10 Wa be e kona emhlabeni, wa ti umhlaba wenziwa
uyena, kepa umhlaba wa be u nga m azi.

11 We za k'o kwake, kepa abake a ba m amkelanga.
12 Kodwa bonke labo, a ba m amkelayo, wa ba nika
amandhla ukuba abantwana ba ka Tixo, ku labo a ba kolwa
egameni lake.
13 Ba nga *zalwanga* igazi, nentando yenyama, nentando
yendoda, kodwa ba zalwa Utixo.
14 Wa ti Ulizwi we za 'kuba inyama, wa hlala pakati
kwetu, na ti sa yi bona inkazimulo yake, i nga ti e yozel-
weyo yedwa ka Yise, e gcwele umusa, neqiniso.
15 Ujohane wa qinisela ngaye, wa memeza wa ti, uyena
lo o be ngi kuluma ngaye, o za emva kwami, wa be kona
pambi kwami, ngokuba wa e kona ngi nga ka bi ko.
16 Tina sonke sa tata ekuvameni kwake, nomusa ngomusa.
17 Ngokuba umteto wa nikwa ngoMose; kanti umusa, ne-
qiniso kwa vela ngo Jesu Keristu.
18 A ku ko *umuntu* o bone Utixo napakade, Indodana
ezelweyo yodwa e s'esifubeni si ka Yise iyona e m casisele.
19 Kepa loku ku yisiqiniso si ka Johane, qede Abajuda
ba tuma abakonzi nAmalevi, be puma Ejerusalema ukuba ba
m buze, uku ti; wena u ngubani na?
20 Kepa yena wa vuma, e nga piki, wa vuma ukuti, a ngi
si ye Ukeristu mina.
21 Ba buya ba m buza, be ti, po ke? u ngUeliya na? wa
ti a ngi si *ye;* u nguye umazisi po na? wa pendula wa ti, ca.
22 Ba se be ti kuye, u ngubani wena? si ze si ba pendule
aba si tumileyo, u tini wena ngawe na?
23 Wa ti ngi yizwi lomemezayo ehlane, e ti, indhlela
yeNkosi yi lungiseni, njengokuba wa tyo Uyesaya umazisi.
24 Na ba be tunyiwe, ba be ngaba ku 'Bafarisi.
25 Ba m buza, ba ti kuye; uma kanti u nge si ye Ukeristu,
noEliya, naye umazisi, u bapatizelani na?
26 Ujohane wa ba pendula wa ti; mina ngi bapatiza nga-
manzi, kanti ku mi omunye pakati kwenu, e ni nga m aziyo,
27 Uyena o ti e za emva kwami, wa be kona pambi kwami;
e ngi nga faneli uku tukulula umcilo wesicatulo sake.
28 Loku kwenziwa Ebetani pesheya kweJoredane, lapo
Ujohane wa be e bapatiza kona.
29 Nga ngomso Ujohane wa bona Ujesu e za kuye, wa ti,
beka! nansi imvana ka Tixo e susa isono sezwe.

30 Lo uyena e be ngi tyo ngaye, uku ti, u ye za umuntu
emva kwami, o wa be e kona pambi kwami, ngokuba wa e
kona ngi nga ka bi ko.
31 Kepa nga ngi nga m azi; a ti kodwa, a ze a bonakaliswe
ku Isareli, ngaloko ngi zile, ngi bapatiza ngamanzi.
32 Ujohane wa qinisela; e ti, nga bona Umoya wehla ezul-
wini njengejuba, e hlala pezu kwake.
33 Kepa nga ngi nga m azi, kodwa o ngi tumileyo uku
bapatiza ngamanzi, yena wa tyo kumi; uku ti, lowo o ya ku
bona Umoya wehla, a hlale pezu kwake, uyena o bapatiza
ngoMoya oyingcwele.
34 Kepa nga bona, nga qinisela, ukuba lo u yIndodana
ka Tixo.
35 Nga ngomso futi Ujohane we ma nabafundi bake aba-
bili;
36 Wa beka ku Jesu e hamba; wa ti, beka! nansi imvana
ka Tixo.
37 Abafundi ababili ba se be mu zwa, e kuluma, ba lan-
dela Ujesu.
38 Wa ti Ujesu e guquka, wa ba bona be landela, wa ti
kubo;
39 Ni funani na? ba ti kuye Rabbi, (loku ku kumshelwa
ngokuti 'Mfundisi,) u hlala pi na?
40 Wa ti kubo, yizani, ni bone. Be za ba bona lapo e
hlala kona; ba hlala naye nga lomhla, kwa be ku sehoreni
leshumi.
41 Omunye wa labo 'babili aba m zwayo Ujohane; be m
landela; wa ye ngUanderu umfo wabo ka Simona Pite.
42 Yena wa qala wa fumana umfo wabo Usimona, wa ti
kuye, si m fumene Umesiya (o ku ku ti ngokukumshela
Ukeristu.)
43 Wa m rolela ku Jesu, Ujesu e m beka, wa ti, wena u
ngUsimona indodana ka Jona, u ya ku bizwa ku tiwe Uke-
fasi (uku ti ngokukumshela itye.)
44 Nga ngomso wa tanda uku puma a ye Egalile; Ujesu
e fumana Ufilipi, wa ti kuye ngi landele;
45 Kodwa Ufilipi wa ye ngo wa sEbetesaida emzini wa
k'Oanderu no'Pite.
46 Ufilipi e fumene Unataneli, wa ti kuye, si m fumene

lowo a ba loba ngaye emtetweni Omose, nabazi; Ujesu wa
sEnazareta indodana ka Josefa.
47 Kodwa Unataneli wa ti kuye; i nga vela into elungi-
leyo Enazareta na? Ufilipi wa ti kuye, yi za u bone.
48 Ujesu wa m bona Unataneli e za kuye, wa ti ngaye,
nang' Umisareli impela, o nge nayo inkohliso.
49 Unataneli wa ti kuye, u ng' azelapi? Ujesu wa pen-
dula wa ti kuye, nga ku bona, e nga ka ku bizi Ufilipi, u
pansi kwomkiwane..
50 Unataneli wa pendula, wa ti kuye, Rabbi, wena u yIn-
dodana ka Tixo, u yInkosi yAbaisareli.
51 Ujesu wa pendula wa ti kuye, u ya kolwa ngokuba nga
ti kuwe; nga ku bona pansi kwomkiwane na? wo bona izinto
ezinkulu ku na lezi.
52 Wa buya wa ti kuye; isibili, isibili, ngi ti ku nina, emva
kwa lesisikati ni zo bona izulu li vuleka, nezingelosi zi ka
Tixo z'enyuka z'ehla pezu kweNdodana yomuntu.

---

## ISAHLUKO II.

KWA ti ngosuku lwesitatu kwa ba kona umtimba Ekana
lasEgalile, wa be 'kona nonina ka Jesu.
2 No Jesu wa menywa emtimbeni nabafundi bake.
3 La ti se li swelekile iwaini, unina ka Jesu wa ti kuye
aba nalo iwaini,
4 Ujesu wa ti kuye, 'mfazi, ku yini ku mina, nawe na?
ihora lami a li ka fiki.
5 Unina wa ti ezicakeni, yenzani loku a ku tyo kuni.
6 Kwa ti kwa ba kona izimbiza zamatye ezisitupa, zi hlezi
njeng' *emvelo* yokuhlamba kwAbajuda, e zi lingeni izindin-
ganiso ezimbili nezintatu.
7 Ujesu wa ti kuzo; zi gcwaliseni izimbiza amanzi; za zi
gcwalisa za ti ciki.
8 Wa be se e ti kuzo; yikani kaloku, ni tutele enduneni
yokudhla; za ti za tuta.

9 Induna yokudhla ya ti ukuzwa amanzi a be 'enziwe iwaini (e nga l'azi lapa li vela kona, kepa izicaka e za be zi ka 'manzi, be zi l'azi) Induna yokudhla ya m biza umnyeni.

10 Ya ti kuye abantu bonke ba beka iwaini elimnandi kuqala; ku te lapo se be dakiwe, *ba beka*, elibi ku nalo, *kanti* wena u gcinile iwaini elimnandi kuze ku be kaloku.

11 Loku 'kuqala kweziboniso, Ujesu wa kw enza Ekana las Egalile, wa bonakalisa ubukosi bake, ba ti abafundi bake ba kolwa kuye.

12 Emva kwaloku wehlela Ekapenamu kanye nonina, nabazalwana bake, nabafundi bake, ba hlala kona amasuku a nge 'maningi.

13 La be se li seduze ipasika lAbajuda, wa ti Ujesu wa kupukela Ejerusalema.

14 Na setempeleni wa fumana bona a ba be be tengisa ngezinkomo, nezimvu, namajuba, nabadalisi bemali be hlala.

15 Wa ti qeda enze idumbu ngemicilo, wa ba xotya bonke etempeleni, kanye nezimvu, nezinkomo; wa tela pansi imali yabadalisi, wa gumbuqela 'matebula.

16 Wa ti ku bona aba tengisa ngamajuba, susani lapa lezizinto ni nga y'enzi indhlu ka Baba i be indhlu yoku tengisela.

17 Abafundi bake ba se be kumbula, ukuba ku lotyiwe; uku ti, ukuvuta ngendhlu yako ku ngi dhlile.

18 Ngako Abajuda ba pendula, ba ti kuye, u si bonisa 'siboniso sini ngokuba wenza loku na?

19 Ujesu wa pendula, wa ti kubo, citani lelitempeli, ngo buya ngi li vuse ezinsukwini ezintatu.

20 Ba se be ti Abajuda, lelitempeli la ba neminyaka emashumi amani nesitupa l'akiwa, kepa wena wo li vusa ezinsukwini ezintatu na?

21 Kodwa yena wa be e kuluma ngetempeli lomzimba wake.

22 Kwa ti emva kwokuvuka kwake ekufeni abafundi bake ba kumbula ukuba, wa ku tyo loku; ba kolwa umbalo, nezwi e la kulunywa Ujesu.

23 Kwa ti se e sEjerusalema epasika embutweni, kwa kolwa abaningi egameni lake, be bone iziboniso zake, o wa z'enza.

24 Kodwa Ujesu a ka zitembisanga ku bona, ngokuba wa
ye b'azi bonke;
25 E be nga dingi uku tyelwa *umuntu* ngomuntu; ngokuba
wa be kw azi loku o ku ku'bantu.

---

# ISAHLUKO III.

KWA be ku kona umuntu wa ku Bafarisi Unikodemosi
igama lake, e yinduna yAbajuda.
2 Yena we za ku Jesu ebusuku, wa ti kuye Rabbi si y'azi
ukuba wena u ngumfundisi o vela ku Tixo, ngokuba a muko
umuntu o namandhla okwenza lez'izibonisoo z'enzayo wena,
uma Utixo e nge naye.
3 Ujesu wa pendula wa ti kuye, isibili, isibili, ngi ti ku
wena, uma umuntu e nga zalwa ngo kwa pezulu, a nge bone
umbuso ka Tixo.
4 Unikodemosi wa ti kuye, umuntu a nga zalwa kanjani
se e 'mdala na? a nga ngena ngokwesibili esiswini si ka nina
a zalwe na?
5 Wa pendula Ujesu wa ti, isibili, isibili, ngi ti kuwe, uma
umuntu e nga zalwa ngamanzi na ngoMoya a nge ngene
embusweni ka Tixo.
6 Loko o ku zelwe inyama, ku yinyama, na loko o ku
zelwe ngUmoya ku ngumoya;
7 U nga mangali ngokuba ngi ti kuwe, nga ni zalwe ngo
kwa pezulu.
8 Umoya u pepeta lapo u tanda kona, nawe u lu zwa udumo
lwawo, kodwa a w azi wena lapa u vela kona, na lapa u ya
kona; ba njalo bonke a ba zelwe ngUmoya.
9 Unikodemosi wa pendula wa ti kuye, loku ku nga ba
kanjani na?
10 Ujesu wa pendula wa ti kuye, wena u ngumfundisi
wAbaisareli a u kw azi loku na?
11 Isibili, isibili, ngi ti kuwe; si ya kuluma loko e si
kw aziyo, si qinisela loko e si ku bonileyo; kodwa a ni kw
amkela ukuqinisela kwetu.

12 Uma ngi ni tyelile izinto za semhlabeni ni nga kolwa,
ni zo kolwa kanjani uma ngi ni tyela izinto za sezulwini na?
13 A kwenyukelanga ezulwini namunye 'kupela yena o
wehla ezulwini, Indodana yomuntu e se kona ezulwini.
14 Na njengokuba Umose wa pakamisa inyoka ehlane,
njalo Indodana yomuntu nga i pakanyiswa.
15 Ukuba bonke a ba kolwa kuyo ba nga bubi; kodwa
ba be nobomi obungapeliyo.
16 Ngokuba Utixo wa li tanda kangaka izwe, ukuba wa
nika Indodana yake ezelweyo yodwa, ukuba bonke a ba
kolwa kuyo ba nga bubi, kodwa ba be nobomi obungapeliyo.
17 Ngokuba Utixo a ka tumanga Indodana yake ezweni
ukuba a li lahle, kodwa ukuba izwe li sindiswe ngayo.
18 Yena o kolwa kuyo a ka lahlwa, kanti yena o nga kolwa
'se e lahliwe, ngokuba a ka kolwanga egameni leNdodana
ezelweyo yodwa yi ka Tixo.
19 Ukulahlwa yiloku uku ti, ukukanya ku fikile emhlabeni,
nabantu ba ya tanda ubumnyama ku nokukanya, ngokuba
izenzo zabo zimbi.
20 Ngokuba bonke a b'enza okubi, ba zonda ukukanya, a
be zi ekukanyeni, ukuba izenzo zabo zi nga dalulwa.
21 Kepa yena o l'enza iqiniso u ye za ekukanyeni ukuba
izenzo zake zi bonakale, ukuba z'enzelwe Utixo.
22 Emva kwa loku Ujesu we za kanye nabafundi bake
ezweni lasEjudia, wa hlala kona nabo, wa bapatiza.
23 NoJohane wa be e bapatiza Enoni eduze no Salemi,
ngokuba a be maningi amanzi kona, ba se be za ba bapa-
tizwa.
24 Ngokuba Ujohane wa be e nga ka fakwa ekubotyweni.
25 Ngako kwa ba kona ukupikisana kwabafundi ba ka
Johane, nAbajuda ngokuhlamba.
26 Ba se be za ku Johane, ba ti kuye, Rabbi; yena o wa
be e nawe pesheya kweJoredani, o wa qinisela ngaye wena,
beka! yena u ya bapatiza, be za kuye bonke.
27 Ujohane wa pendula, wa ti, umuntu a nge lw amkele
uto, uma e nga lu piwanga ezulwini.
28 Nani ni ya qinisela kumi, ukuba nga ti, a ngi si ye
Ukeristu, kodwa nga ngi tunywe pambi kwake.
29 O nomlobokazi u ngumnyeni, kodwa isitandani somnyeni,

e si miyo, si mu zwa, si ya jabula kakulu ngezwi lomnyeni;
lenjabulo yami i se i pelele.
30 Ku fanele yena ukwanda, kodwa ku fanele mina uku
ncipa.
31 Yena o vela pezulu, u pezu kwako konke; yena o vela
emhlabeni u ngo wa semhlabeni, u ya kuluma ngawo um-
hlaba; yena o vela ezulwini u pezu konke.
32 Na loko a ku bonile, wa ku zwa, u qinisela kona, kodwa
a muko umuntu o kw amkela ukuqinisela kwake.
33 Yena o kw amkela ukuqinisela kwake u bekile kona
upau ukuba Utixo u qinisile.
34 Ngokuba low'o Utixo a m tumileyo u ya kuluma
amazwi a ka Tixo, ngokuba Utixo a ka niki Umoya ngoku
m lingamisela.
35 Uyise u ya tanda Indodana, e nike izinto zonke esan-
hleni sayo.
36 Yena o kolwa kuyo Indodana u nobomi obungapeliyo;
kanti yena o nga kolwa Endodaneni, a ka sa yi ku bona ubo-
mi, kodwa ulaka lu ka Tixo lu hlezi pezu kwake.

# ISAHLUKO IV.

KWA tike Inkosi se y' azile, uku ti Abafarisi se be zwile;
ukuba Ujesu w enzile, wa bapatiza abafundi abaningi
ku no Johane,
2 Kepa Ujesu e nga bapatizanga yena, kodwa abafundi bake.
3 Wa muka Ejudia, wa pindela Egalile.
4 E za ku ze a dubule Isamaria.
5 We za emzini wa sEsamaria o ku tiwa Isukari, eduze
nezwe Ujakoba wa li nika Ujosefa indodana yake.
6 Wa u kona lapo umtombo ka Jakoba; wa ti Ujesu e ka-
tele ukuhamba, wa se u hlala pezu kwomtombo; se ku se-
horeni le'situpa.
7 We za 'ku ka 'manzi umfazi wa sEsamaria; Ujesu wa
ti kuye, ngi puzise.

8 (Ngokuba abafundi bake ba be ye ukutenga ukudhla
pakati kwomuzi.)
9 Wa tike umfazi wa sEsamaria kuye; ku ngani wena u
ngUmjuda u cela ukupuza ku mina, 'ngi ngumfazi wa sEsa-
maria na? (ngokuba Abajuda a ba vumelani nAmasamaria.)
10 Ujesu wa pendula wa ti kuye, uma u b'u s'azile isipo
si ka Tixo, nokuba ubani o tyo kuwe, uku ti, ngi puzise; nga
u celile kuye, naye nga e ku nike amanzi apilileyo.
11 Umfazi wa ti kuye 'Nkosi, a u na 'sitya sokuka, um-
tombo u julile, u na wo nga pi amanzi apilileyo na?
12 Uwena umkulu ku no Jakoba ubaba wetu, o wa si pa
umtombo, wa puza kuwo yena, namadodana ake nemihlambi
yake na?
13 Ujesu wa pendula, wa ti kuye, yena o puza lamanzi,
wo pinda, ome.
14 Kanti yena o puza amanzi, e ngi ya ku m nika wona,
a ka yi ku pinda ome kuze ku be pakade; kodwa amanzi o
ngi ya ku m nika wona, a ya ku ba pakati kwake umtombe
wamanzi a pupumela ebomini obungapeliyo.
15 Umfazi, wa ti kuye, Nkosi, ngi pe l'amanzi ukuba ngi
ng'omi, ngi ng'ezi 'ku ka lapa,
16 Ujesu wa ti kuye, hamba, u bize indoda yako, u ze
lapa.
17 Umfazi wa pendula wa ti; a ngi na'ndoda; Ujesu wa
ti kuye; u tyo kahle wena; *ukuti* a ngi na'ndoda.
18 Ngokuba wa be u n'amadoda amahlanu, yona o nayo
kaloku, a si yo indoda yako, loku u ku tyo, u qinisile.
19 Umfazi wa ti kuye; Nkosi, ngi ya bona ukuba wena u
ngumazisi.
20 Obaba ba be be dumisa ku lentaba, kodwa nina ni ti,
indawo i sEjerusalema e fanela ukuba ku dunyiswe kuyo.
21 Ujesu wa ti kuye, 'mfazi kolwa kumi; ihora li ye za,
lapo ni nga yi ku m dumisa Uyise ku lentaba nas Ejerusa-
lema.
22 Nina ni dumisa e ni nga kw aziyo; tina si ya kw azi e
si ku dumisayo; ngokuba ukusindisa ku vela ku 'Bajuda.
23 Kepa ihora li ye za, se li kona; lapo abadumisi aba-
qinisileyo ba ya ku m dumisa Uyise ngomoya na ngeqiniso;
ngokuba Uyise u ya ba funa a ba njalo boku m dumisa.

24 Utixo u ngumoya, nabo a ba m dumisayo, nga be m
dumisa ngomoya, na ngeqiniso.
25 Umfazi wa ti kuye, ngi y'azi ukuba Umesia u ye za o
ku tiwa Ukeristu; wo ti uku fika wo si tyela konke.
26 Ujesu wa ti kuye, mina e ngi kuluma nawe ngi
uye.
27 Ku se njalo ba fika abafundi bake, ba mangala ngokuba
e kuluma nomfazi, noko a ku tyongo namunye, uku ti u fu-
nani na? u kulumelani naye na?
28 Umfazi wa be se e shiya imbiza yake, wa ya pakati
kwomuzi; wa ti ku 'bantu;
29 Wozani, ni bone umuntu o ngi tyele izinto zonke e ngi
zenzeleyo; a si ye Ukeristu lo na?
30 Ba puma emzini, be za kuye.
31 Nga lowo 'mkati, abafundi ba m ncenga, be ti Rabbi,
yidhla.
32 Kodwa yena wa ti kubo; ngi nokudhla kwoku ku dhla
e ni nga kw aziyo.
33 Ba se be ti abafundi, omunye kwomunye, u kona yini
o m letele ukudhla?
34 Ujesu wa ti kubo, ukudhla kwami ku ukw enza intando
yake, o ngi tumileyo, noku qeda umsebenzi wake.
35 A ngi ti, ni ti; izinyanga zi se zine, ku fike ukuvuna
na? bekani ngi ti ku nina, pakamisani amehlo enu, ni bone
amabuya, ukuba se emhlope ngo'ko'kuvunwa.
36 Ku ti low' o vunayo w amkela umvuzo; a bute ukudhla
o ku ubomi obungapeliyo, ukuba yena o hlwanyelayo a to-
koze kanye n'ovunayo.
37 Kepa ku loku, ukutyo ku qinisile; o ku ti, ku ngomu-
nye o hlwanyelayo, nomunye o vunayo.
38 Nga ni tumela uku vuna loko, e ni nga ku sebenzanga,
kwa sebenza abanye; kepa ni ngene emsebenzini wabo.
39 Kwa kolwa kuye Amasamaria amaningi a lomuzi,
ngako ukutyo kwomfazi, o wa qinisa, uku ti; yena wa ngi
tyela *izenzo* zonke e ngi z'enzileyo.
40 Kwa tike ku loko Amasamaria e za kuye, a m ncenga
ukuba a hlale nabo, wa hlala kona izinsuku ezimbili.
41 Ba buya ba kolwa abaningi ngelake i wi.
42 Ba tyo ku'mfazi ba ti, a si sa kolwa ngokwako ukutyo

ngokuba, si ziswele, si y'azi isibili ukuba lo u ngUkeristu
Umsindisi wezwe.
43 Emva kwezinsuku ezimbili, wa muka lapo, wa ya Egalile.
44 Ngokuba Ujesu wa qinisela yena, uku ti umazisi a ka
nak'udunyiswa ezweni lakubo.
45 Wa ti se e za Egalile; Abagalile ba m amkela, be bonile *izenzo* zonke, e wa z'enza Ejerusalema, embutweni ngokuba nabo be za embutweni.
46 Wa za Ujesu wa buyela Ekana lasEgalile, lapo a
w enza kona amanzi a ba iwaini. Kwa be kona induna etile,
indodana yayo ya yi gula Ekapenamu.
47 Yona i zwa ukuba Ujesu u fikile Egalile, e vela Ejudia,
ye za kuye, ya m ncenga ukuba e hle, a pilise indodana yayo;
ngokuba ya be se i za ku fa.
48 Ujesu wa ti kuyo, uma ni nga boni iziboniso, nemimangaliso a ni sa yi ku kolwa.
49 Induna ya ti kuye; Nkosi yehla wena, indodana yami
i nga ka fi,
50 Ujesu wa ti kuyo, u nga hamba, indodana yako i pilile,
wa se e kolwa izwi e la tyiwo Ujesu, wa hamba.
51 Wa ti e se 'uka, izinceko zake za m hlangabeza, za tyo zi
ti indodana yako i pilile.
52 Wa se li buza kubo ihora, e wa lulama ngalo, ba ti
kuye, izolo ngehora lesikombisa ufehlo lwa yi yeka.
53 Ngako uyise w'azi, ukuba ihora ilona, a tyo ngalo kuye
Ujesu, ukuti indodana yako i pilile; wa kolwa yena, nenhlu
yake yonke.
54 Lesi isiboniso sesibili, e s'enziwa Ujesu ekuzeni kwake
Egalile, e vela Ejudia.

---

## ISAHLUKO V.

EMVA kwa loku kwa ba kona umbuto wabaJuda, wa ti
Ujesu wa kupukela Ejerusalema.

2 Kwa be ku kona Ejerusalema nga sesangweni lezimvu
icibi, o ku tiwa ngokweSiheberu, Ibetesida, li neminyango
emihlanu.
3 Ku yona kwa be ku cambalele isixuku esikulu sezin-
gogo, nezimpumputi nezinyonga, nabafinyeleyo; si hlalele
ukuzamazama kwamanzi.
4 Ngokuba ingelosi yehlela ecibini ngesikati esitile ya
zamazamisa amanzi; ku ti yena o ngena kuqala emva kwo-
kuzamazamisa kwamanzi, a piliswe ku so isifo a naso.
5 Kwa be ku kona umuntu otile, o be e y isigogo imin-
yaka emashumi 'matatu nashiyangalobili.
6 Ujesu e bona lo'muntu e cambalele, e kw azi ukuba e se
e nesikati eside, wa ti kuye, u ya tanda uku piliswa na?
7 O yisigogo wa pendula, wa ti, Nkosi, a ngi namuntu
woku ngi faka ecibini, uma amanzi e zanyazanyisiwe, ngi ti
lapa ngi zayo, kw euke omunye pambi kwami.
8 Ujesu wa ti kuye, suka, u tabate ukuko lwako u hambe.
9 Wa ti masinyane umuntu wa pila, wa tabata ukuko
lwake, wa hamba; kwa be ku yisabata 'muhla kwa loko,
10 Ngako Abajuda ba ti kuye opilisiweyo, ku yisabata a
ku ku fanele uku pata ukuko.
11 Wa ba pendula, wa ti, o ngi pilisileyo u te yena kimi,
tabata ukuko lwako, u hambe.
12 Ba se be m buza *be ti;* ubani umuntu o te kuwe tabata
ukuko lwako, u hambe na?
13 Wa ti yena opilisiweyo, e nga m azi ukuba ubani; ngo-
kuba Ujesu wa muka; ku kona isixuku ku leyo'ndawo.
14 Ujesu wa buya wa m fumana etempeleni, wa ti kuye,
bekake! u pilile, u nga bi u s'ona, ku nga buye ku vele ku-
we into embi ku na le.
15 Wa ti umuntu wa muka, wa tyela Abajuda, ukuba
Ujesu uyena o wa m pilisayo.
16 Ba ti nga loku Abajuda ba zingela Ujesu, ba funa uku
m bulala, ngokuba lezizinto wa z'enza ngesabata.
17 Kodwa Ujesu wa ba pendula wa ti; Ubaba u sa se-
benza na kaloku, nami ngi ya sebenza.
18 Kwa ba yikona Abajuda be funa kakulu uku m bulala
ngaloku, ngokuba wa be e nga 'pule isibata lodwa, kepa wa
buya wa ti, Utixo uyise, e z'enze olingene no Tixo.

19 Ngako Ujesu wa pendula, wa ti kubo; isibili, isibili,
ngi ti kini, Indodana i ng'enze uluto i yodwa, ukupela yiloku
i bona kwenziwa uyise; ngokuba loko a kw enzayo yena,
neNdodana i ya kw enza njalo.
20 Ngokuba Uyise u ya yi tanda Indodana, a yi bonise
konke a kw enzayo, futi wo yi bonisa imisebenzi emikulu ku
na le, ni ze ni mangale.
21 Ngokuba njengaloku Uyise u vusa abafileyo, e ba pi-
lisa, njalo neNdodana i pilisa labo e tanda bona.
22 Ngokuba Uyise a ku ko a m tetela icala; kodwa uku-
teta konke u ku nike Indodana.
23 Ba ze bonke ba dumise Indodana, njengokuba be du-
misa Uyise; yena o nga yi dumisi Indodana, a ka m dumisi
Uyise o yi tumileyo.
24 Isibili, isibili, ngi ti kuni, yena o li zwa izwi lami, e
kolwe kuye o ngi tumileyo, u nobomi obungapeliyo; a k'ezi
ekulahlweni, kanti se e dhlule ukufa, *e ye* ebomini.
25 Isibili, isibili, ngi ti kuni; ihora li ye za, se li kona;
lapo abafileyo ba ya ku zwa izwi leNdodana yi ka Tixo; na-
bezwayo ba za ku pila.
26 Ngokuba njengaloko Uyise u nobomi pakati kwake,
njalo u nikile Endodaneni futi, i be nobomi pakati kwayo.
27 Futi u nike amandhla kuyo uku teta amacala, ngokuba
yona i yIndodana yomuntu.
28 Ni nga ku mangali; ngokuba ihora li ye za a ba ya ku
zwa ngalo, bonke aba sematuneni, izwi layo.
29 Ba zo pumelela, a b'enze ukulunga ekuvukeni kwo-
bomi, kanti a b'enze okubi ekuvukeni kwokulahlwa.
30 Ngi ng'enze uluto ngokwami; ngi y'abela njengokuba
ngi zwa; ngokuba a ngi funi intando yami, kodwa intando
ka Baba o ngi tumileyo.
31 Uma ngi ziqinisela, isiqiniselo sami ka si qinisile.
32 U kona omunye o qinisela ngami, ngi y'azi ukuba isi-
qiniselo si qinisile, a si qinisela ngami,
33 Nina na tuma ku Johane, wa ti wa qinisela iqiniso.
34 A ngi s'amkeli isiqiniselo ku'muntu, kodwa ngi tyo
loku, ni ze ni sindiswe.
35 Lo wa ye inkanyiso evutayo, nekanyayo; nani na
tanda uku jabula ngehora ekukanyeni kwake.

36 Kepa ngi nesiqiniselo esikulu ku ne 'si ka Johane, ngo-
kuba imisebenzi Ubaba a ngi nika yona, ukuba ngi yi qede;
iyona 'misebenzi e ngi y'enzayo i ya qinisela ngami, ukuba
Ubaba u ngi tumile.
37 Naye Ubaba o ngi tumileyo u qinisele ngami, A ni
zanga ni zwe izwi lake nanini, a ni bonanga umfanekiso
wake.
38 Nezwi lake a ni nalo, e li hlezi pakati kwenu, ngokuba
lowo a m tumileyo a ni kolwa kuye.
39 Hlolani imibalo, ngokuba ni ti ni nobomi obungapeliyo
kuyo, i yona e qinisela ngami.
40 Kepa a ni vumi uku za kumi, ukuba ni be nobomi.
41 A ng'amkeli ukudunyiswa ku 'bantu mina;
42 Kodwa ngi ya n'azi nina, ukuba a ni nalo utando lu
ka Tixo pakati kwenu.
43 Ngi zile egameni li ka Baba, kodwa a ni ng'amkeli;
kanti uma omunye e za ngelake igama, lo ni zo m amkela.
44 Ni nga kolwa kanjani nina, o namkela ukudunyiswa,
omunye k'omunye; ni nga funi udumiso o lu vela ku Tixo
yedwa na?
45 Ni nga cabangi ukuba ngi za ku ni ceba ku 'Baba; u
kona Umose o ni cebayo, e ni temba kuye.
46 Ngokuba uma na be ni kolwa ku 'Mose, nga ni kolwa
ku mina, ngokuba yena wa loba ngami.
47 Kodwa uma ni nga kolwanga imibalo yake, ni za ku
kolwa kanjani amazwi ami.

---

# ISAHLUKO VI.

EMVA kwa loku Ujesu wa ya pesheya kwoluandhle lwa
sEgalile, o lu olwa sEtiberia.
2 Wa landelwa isixuku esikulu, ngokuba sa bona izibo-
niso zake, e wa zenza ezingogweni.
3 Ujesu w enyukela entabeni, wa hlala pans kona naba-
fundi bake.

4 Li ti ipasika umbuto wAbajuda li be li seduze.
5 Ujesu e pakamisa amehlo, wa bona ukuba ku za isixuku
esikulu kuye, wa ti ku Filipi; so tengapi izinkwa ukuba laba
ba dhle na?
6 Loku wa ku tyo e m linga, ngokuba yena wa be e kw
azi, a za ku kw enza.
7 Ufilipi wa m pendula wa ti, izinkwa z'amadenario ama-
kulu 'mabili zi nge b'anele, ukuba bonke ba tabate kancane.
8 Omunye wabafundi bake o ngUanderu umfo wabo ka
Simona Pite wa ti kuye;
9 Ku kona umfana lapa o nezinkwa zebarile ezinhlanu ne-
zinhlanzana ezimbili; kepake zi yintoni pakati kwabaningi
kangaka na?
10 Kodwa Ujesu wa ti ba hlaliseni pansi abantu. Kwa
be ku kona utyani obuningi ku lendawo. A ti amadoda a
hlala pansi; ngobuningi be s'ezinkulungwaneni ezisihlanu.
11 Ujesu wa tabata izinkwa, e bongile, wa nikezela aba-
fundi, nabafundi kubo a ba be hlezi; kwa ba njalo na s'ezin-
hlanzini njengentando yabo.
12 Ku te se be sute; wa ti ku 'bafundi bake, butani ama-
qata aseleyo, ukuba ku nga citakali 'luto.
13 Ba se be buta, ba gcwalisa izikwama eziyishumi nam-
bili ngamaqata ezinkwa ezinhlanu zebarile, e za sala kwaba
be dhlile.
14 Abantu se be bona isiboniso Ujesu wa senzayo, ba ti,
lo u ngumazisi nembala, o zayo emhlabeni.
15 Ujesu e kw azi ukuba ba be be za ku za, ba m bam-
bele uku m enza Inkosi, wa buya wa mukela entabeni e
yedwa.
16 Ku te se ku hwile, abafundi bake beukela eluandhle.
17 Ba ngena emkunjini, ba ya pesheya kwoluanhle Eka-
penamu, ku ti se kumnyama, Ujesu wa be e nga ka fiki ku
bona.
18 Lwa ti uluandhle lwa vuka ngomoya omkulu opepetayo.
19 Ba ti ukuqubeka amafurilongi umhlaumbi amashumi
amabili nesihlanu, ku nga se amashumi amatatu, ba bona
Ujesu e hamba pezu kwoluandhle e sondela emkunjini, be
saba.
20 Kodwa yena wa ti kubo, imina, ni nge sabi.

21 Ba ti ba tanda ba m amkela emkunjini; na masinyane
umkumbu wa fika ezweni, a ba be ya kulo.
22 Nga ngomso isixuku e be si mi ngapesheya kwolu-
andhle, si bona ku ngeko omunye umkunjana kona, ku yi-
lowo wodwa o ngene abafundi bake; nokuba Ujesu e nga
ngenanga kanye nabafundi bake emkunjaneni, kanti abafundi
bake ba muka bodwa.
23 (Noko kweza imikunjana eminye i vela Etiberia, eduze
nendawo lapo ba dhla kona isinkwa, Inkosi i bongile.)
24 Sa ti isixuku si bona ukuba Ujesu a muko, na n'aba-
fundi bake; bona ba ngena emikunjini, be za Ekapenamu,
be funa Ujesu.
25 Ku te be m fumene ngapesheya kwoluandhle, ba ti
kuye, Rabbi; we za nini lapa na?
26 Ujesu wa ba pendula, wa ti, nembala nembala ngi ti
kuni; ni ya ngi funa, a ku yi ngokuba ni bone iziboniso,
kodwa ngokuba na dhla izinkwa, na suta.
27 Ni nga sebenzeli ukudhla okububayo, kodwa ukudhla
okuhlalayo ebomini obungapeliyo, Indodana yomuntu e ya
ku ni nika bona, ngokuba Utixo Uyise u bekile upau ku
yena.
28 Ba se be ti kuye; si ngenzani, si ze si sebenze imise-
benzi yi ka Tixo na?
29 Ujesu wa peudula, wa ti kubo; ilo umsebenzi ka Tixo,
ukuba ni kolwe kuye a m tumileyo.
30 Ba tike kuye yisipi po isiboniso o senzayo wena, si ze
si bone, si kolwe kuye? wena u sebenzani?
31 Obaba ba li dhla imana ehlane njengako o ku lotyiwe;
*uku ti*, wa ba nikela uku dhla isinkwa e si vela ezulwini.
32 Ujesu wa se e ti kubo, isibili, isibili, ngi ti kuni, Umose
a ka ni nikanga isinkwa e si vela ezulwini, kodwa Ubaba u
ni nika isinkwa esiqinisile e si vela ezulwini.
33 Ngokuba isinkwa si ka Tixo si uyena o wehla ezul-
wini, o nika ubomi ku lo izwe.
34 Ba se be ti kuye, Nkosi si pe les'isinkwa kuzekube-
pakade,
35 Ujesu wa ti kubo, imina isinkwa sobomi; yena o za
kumi a ka sa yi ku lamba, naye o kolwa kumi a ka sa yi
kw oma.

36 Kodwa nga ti kuni, ukuba 'bala ni ngi bonile, ni nga
kolwa noko.
37 Konke Uyise a ngi nike kona, kwo za kumi, naye o za
kumi ngi nge ke ngi m lahle.
38 Ngokuba ng'ehlike ezulwini, ngi ng'enzele intando
yami, kodwa ng'enze intando ya lowo o ngi tumileyo.
39 Yile intando ka Yise o ngi tumileyo, ukuba konke a
ngi nike kona, ngi nga lahli 'luto ku kona, kodwa ngo ku
vusa ngomhla wokupela.
40 Ngokuba loku ku yintando yake o ngi tumileyo, ukuba
o bona Indodana, a kolwe kuyo; a ze a be nobomi obunga-
peliyo; ngi ze ngi m vusa ngomhla wokupela.
41 Ngako Abajuda ba m sola, ngokuba wa ti, ngi yisin-
kwa e s'ehla ezulwini.
42 Ba za ba ti, lo a si ye Ujesu indodana ka Josefa oyise
nonina e si b'aziyo na? u tyo kanjani po; uku ti ngi hlikile
ezulwini na?
43 Ngako Ujesu wa pendula, wa ti kubo; ni nga soli
omunye k'omunye.
44 A ku ko o nge za kumi, uma Uyise o ngi tumileyo e
nga m donsi, ngi ze ngi m vusa ngomhla wokupela.
45 Ku lotyiwe ebazisini; uku ti, nabo ba ya ku ba aba-
fundisiweyo Utixo; ngako bonke a be zwa ku Yise, be funde,
ba ye za kumi.
46 Ku nge si ko ukuba e kona o bone Uyise; ku nge si
ye o vela ku Tixo, uyena o bone Uyise.
47 Isibili, isibili, ngi ti kuni, yena o kolwa kumi u nobomi
obungapeliyo.
48 Ngi yisinkwa sobomi,
49 Oyihlo ba li dhla imana ehlane, se ba fa.
50 Lesi si yisinkwa e s'ehla ezulwini, ukuba *umuntu* a
dhle kuso a nga fi.
51 Ngi yisinkwa esipilileyo, e s'ehla ezulwini; uma umuntu
e dhla les'isinkwa wo pila ku ze ku be pakade. Kwo ti isin-
kwa e ngi za ku si nika, si yinyama yami, e ngi ya ku yi ni-
kela ubomi bezwe.
52 Ngako Abajuda ba pikisana, be ti, lo a nga si nika
kanjani uku dhla inyama *yake* na?
53 Ngako Ujesu wa ti kubo, isibili, isibili, ngi ti kuni, uma

ni nga yi dhli inyama yeNdodana yomuntu, ni nga puzi igazi lake; a ni na'bomi kuni.
54 Yena o hla inyama yami, e puza igazi lami, u nobomi obungapeliyo, ngi ze ngi m vusa ngomhla wokupela.
55 Ngokuba inyama yami i ukudhla isibili, negazi lami li ukupuza isibili.
56 Yena o dhla inyama yami, e puza igazi lami, u ya hlala kumi, nami kuye.
57 Njengaloko Uyise opilileyo wa ngi tuma, nami ngi ya pila ngaye Uyise; ku njalo yena o ngi dhlayo, lo naye u ya ku pila ngami.
58 Yilesi isinkwa e sehla ezulwini, a *si ko* njengaloko oyihlo ba li dhla imana, se ba fa; yena o si dhlayo les'isinkwa wo pila ku be pakade.
59 Loku wa ku tyo enhlini yokusonda, e fundisa Ekapenamu.
60 Ngako abaningi ku 'bafundi bake be zwa *loku* ba ti, loku 'kutyo ku nqala, ubani o nga ku zwayo na?
61 Kepa Ujesu e zazela ukuba abafundi bake ba sola ngako, wa ti kubo, loku ku ya ni cunula na?
62 Ngako *kwo ba njani* uma ni bona Indodana yomuntu e'nyukela lapo ya yi kona mandulo?
63 Ku ngumoya o pilisayo, inyama a i sizi 'luto; amazwi e ngi wa kuluma kuni, a ngumoya, a ngubomi futi.
64 Kepa ba kona pakati kwenu a ba nga kolwayo. Ngokuba wa b'azi na sekuqaleni, ukuba obani a ba nga kolwayo, nokuba ubani o m nikelayo.
65 Wa buya wa ti; ngi tyilo ngaloku ku ni; ukuba, a nge ze ku mi namunye, uma e nga ku piwa Ubaba.
66 Ku loku abaningi ku 'bafundi bake, ba muka *be buyela* emva a ba be be sa hambi naye.
67 Ngako Ujesu wa ti eshumini nambili; nani ni tanda uku muka na?
68 Ngako Usimone Pite wa pendula; Nkosi si ya ku ya ku'bani na? amazwi obomi obungapeliyo a nawe.
69 Si ya kolwa si y'azi futi, ukuba wena u ngUkeristu Indodana ka Tixo opilileyo.
70 Ujesu wa ba pendula; a ngi ni ketanga nina, ni yishumi nambili na? kepa omunye wenu u yIdiabolo.

71 Wa be e kuluma ngoJudasi Usikarioti *indodana* ka Simone, ngokuba kwa ku uyena o wa ye ya ku m nikela, e ngomunye weshumi elinambili.

---

# ISAHLUKO VII.

EMVA kwa loku Ujesu wa hamba Egalile; e nga tandi uku hamba Ejudia; ngokuba Abajuda ba funa uku m bulala.
2 Wa be u sondele umbuto wAbajuda woku misa amadokodo.
3 Ngako ababo ba ti kuye; muka lapa u ye Ejudia ukuba abafundi bako ba bone imisebenzi yako o y'enzayo.
4 Ngokuba a ka lw enzi uto esita o funa ukuba a be sobala; Uma w enza loku, zi veze ezweni.
5 Ngokuba n'ababo ba be nga kolwa kuye.
6 Ngako Ujesu wa ti kubo, isikati sami a si ka bi ko, kodwa isikati senu si hlala si lungile;
7 Izwe li nge ni zonde nina, kodwa mina li ya ngi zonda; ngokuba ngi qinisela ngalo ukuba imisebenzi yalo mibi.
8 Kupukelani nina ku lo'mbuto, a ngi ka kupukeli mina kaloku embutweni lona, ngokuba isikati sami a si ka peleli.
9 E tyo loku kubo, wa hlala Egalile.
10 Kodwa ba ti uku kupuka ababo, naye wa kupukela embutweni; ku nge si ko obala, kodwa ku nga ti i sesita.
11 Ba se be m funa Abajuda embutweni; ba ti, u pi yena?
12 Kwa ti kwa ba kona insolo enkulu ngaye esixukwini; abanye ba ti, u lungile, nabanye ba ti, ca, kodwa w edusa isixuku.
13 Noko a ku ko o wa kuluma obala ngaye, ngokwesaba Abajuda.
14 Ku te mapakati nombuto, Ujesu wa kupukela etempeleni wa fundisa.

15 Abajuda ba mangala, ba ti; lo u z'azi kanjani izilobo,
e nga zanga a funde na?
16 Ngako Ujesu wa pendula kubo, wa ti; isifundiso sami
a siso e sami, esake o ngi tumileyo.
17 Uma e kona o tanda ukw' enza intando yake, u ya
kw azi ngesifundiso, uma si nge zi ka Tixo, noma ngi ziku-
lumela.
18 Yena o zikulumelayo, u zifunela ukudunyiswa, kodwa
o funa ukudunyiswa kwake o m tumileyo, lo u qinisile, noku-
ngalungi a ku ko kuye.
19 A ka ni nikanga yini Umose umteto? kodwa a ku ko
kini o lalela umteto. Ni funelani uku ngi bulala na?
20 Isixuku sa pendula sa ti; u nedemona wena, ubani o
funa uku ku bulala?
21 Ujesu wa pendula, wa ti kubo; ng' enze umsebenzi
munye, ni mangala nonke ngawo.
22 Umose wa ni nika ukusoka; (ku nge siko, ngokuba ku
ngo ku ka Mose, kodwa ku ngo kwa obaba,) nina ni soka
umuntu ngesabata.
23 Uma umuntu w'amkela ukusoka ngesabata, umteto ka
Mose u ze u nga puki; ni ngi tukutelela, ngokuba ngi pilisile
umuntu impela ngesabata na?
24 Ni ng'abi njengokubonakala; kodwa yabani isabelo
esilungileyo.
25 Ngako abanye babo basEjerusalema ba ti, lo a si ye
yini aba funa uku m bulala?
26 Bekake u kuluma elubala, be nga tyo 'luto kuye; im-
bala izinduna zi y'azi ukuba lo Ukeristu isibili?
27 Kepa lo si ya m azi, lapa e o wa kona; kantike Uker-
istu wo ti uku fika, a ku ko o ya kwazi, lapo e o wa kona.
28 Ngako Ujesu e fundisa etempeleni, wa memeza e ti;
ni ya ng' azi; ni y' azi na lapa ngi o wa kona; futi a ngi
zizelanga; kodwa yena o ngi tumeleyo u qinisile, o ni nga m
aziyo nina.
29 Ngi ya m azi mina, ngokuba ngi vela kuye, futi nga
tunywa uye.
30 Ngako ba funa uku m bamba; kodwa, a ka banga ko
o wa m beka isanhla; ngokuba ihora lake li be li nga ka
bi ko.

31 Ba za ba kolwa abaningi besixuku kuye; ba ti, wo ti
uku fika Ukeristu, u ya kw enza iziboniso eziningi ku na lezi,
e zenziwe ulo na?
32 Abafarisi be zwa isixuku si sola loku ngaye; ba ti
Abafarisi, nabakonzi abakulu ba tuma izinhlomeli zoku m
bamba.
33 Ngako Ujesu wa ti; ku se umzuzwana, ngi se nani;
ngi be se ngi ya k'o ngi tumileyo.
34 No ngi funa; a ni yi ku ngi fumana; na lapo ngi kona,
ni nge ze.
35 Abajuda ba ti omunye k'omunye; u ya ku ya pi, si ze
si nga m fumani? u ya ku ya ku abahlakazekileyo bAmahe-
leni, a fundise Amaheleni na?
36 Lokukutyo a ku tyoyo ku yini; uku ti, no ngi funa, a
ni yi ku ngi fumana, na lapo ngi kona ni nge ze?
37 Ngosuku lwokugcina olukulu lwombuto; Ujesu we ma,
wa memeza e ti; uma e kona o womayo m' eze, kumi a puze.
38 Yena o kolwa kumi, njengaloku umbalo u te, imifula
yamanzi apilileyo, i ya ku goboza esiswini sake.
39 Loku wa ku tyo ngaye Umoya, a ba be za ku m
amkela a ba kolwa kuye; ngokuba Umoya oyingcwele wa be
e nga ka *piwe;* ngokuba Ujesu wa be e nga ka dunyiswa.
40 Ngako abaningi besixuku be zwa lokukutyo, ba ti; lo
u ngumazisi impela.
41 Abanye ba ti; lo u ngUkeristu. Nabanye ba ti; Uke-
ristu u ya ku vela Egalile na?
42 Umbalo a u tyongo yini, uku ti, Ukeristu u vela
enzalweni ka Davida; na sEbetelema emzini lapo wa ye kona
Udavida?
43 Ngako kwa ba kona ukwahluka esixukwini ngaye.
44 Kwa ba kona a ba be nga m bambayo, kodwa a ku ko
o wa m beka izanhla.
45 Kwa se ku za izinhlomeli ku 'Bakonzi ababusayo,
nAbafarisi; laba ba ti kuzo; a ni m zisanga ngani po?
46 Izinhlomeli za pendula za ti, napakade, a zanga 'ku ku-
luma 'muntu, njenga lo'muntu.
47 Ngako Abafarisi ba zi pendula, ba ti; nani ni dusiwe na?
48 U kona yini na sezinduneni, na ku 'Bafarisi o kolwe
kuye?

49 Kodwa les'isixuku e si nga w'aziyo umteto, si tukiwe.
50 Unikodemosi wa ti kubo; (yena o we za kuye ebu-
suku, e ngomunye wabo,)
51 Umteto wa kiti u ya m lahla umuntu, u nga ka mu zwa,
u nga kw azi, a kw enzayo na?
52 Ba m pendula ba ti; nawe futi u ngo wa sEgalile yini
na? hlola u bone; ngokuba a ku ka veli umazisi Egalile.
53 Ba se ba ya goduka bonke.

---

# ISAHLUKO VIII.

KODWA Ujesu wa ya entabeni yomgwenya.
2 Wa ti ngovivi wa buyela etempeleni, nabantu
bonke be za kuye; wa hlala pansi wa ba fundisa.
3 Ba ti Ababali nAbafarisi ba zisa kuye umfazi e banjwa
e sekupingeni, be m misa pakati.
4 Ba ti kuye Mfundisi l'omfazi u banjwe e pinga, o s'oqo-
bweni lwako.
5 Wa ti Umose emtetweni wa si memezela ukuba aba-
njalo ba ponswe ngamatye; kepa wena u tini na?
6 Loku ba ku tyo, be m linga; ukuba ba be noku m
tolisa icala. Kodwa Ujesu e kotama, wa loba emhlabatini
ngomunwe.
7 Kepa se be zinga be m buza, wa lulama wa ti kubo,
yena o nge na'sono pakati kwenu ma' li ponse kuqala itye ku
yena.
8 E buya, ekotama; wa loba emhlabatini.
9 Ba te be zwa, be solwa ukuzazela kwabo ba puma nga-
banye; ku qala kwabadala, kwa za kwa ba abokupela;
wa za Ujesu wa sala yedwa, nomfazi e mi pakati.
10 Wa ti Ujesu e lulama e nga boni namunye ku'mfazi
yedwa, wa ti; Mfazi ba pi bona abacebi bako na? a u jezi-
swanga umuntu na?
11 Wa ti, a muko Nkosi; Ujesu wa ti kuye, nami a ngi ku
jezisi; hamba u nga be u sona.

12 Lapo Ujesu wa buya, wa kuluma kubo, e ti, ngi uku-
kanya kwezwe; o ngi landelayo a ka sa yi ku hamba ebum-
nyameni, kodwa wo ba nokukanya kwobomi.
13 Ngako Abafarisi ba ti kuye; wena u ya ziqinisela;
isiqiniselo sako a si so esiqinisekileyo.
14 Ujesu wa pendula wa ti kubo, noma ngi ziqinisela, isi-
qiniselo sami si qinisile, ngokuba ngi y'azi lapo nga vela
kona, na lapo ngi ya kona; kodwa nina a n'azi lapo nga vela
kona, na lapo ngi ya kona.
15 Nina n'aba njeng' okwenyama, mina a ng'abi na-
munye.
16 Kanti uma ng'aba, isabo zami si qinisile, ngokuba a
ngi ngedwa, kepa imina noYise o ngi tumileyo.
17 Nasemtetweni wenu ku lotyiwe; ukuba isiqiniselo sa-
bantu ababili si qinisile.
18 Ngi nguye o ziqiniselayo; noYise o ngi tumeleyo u ya
qinisela ngami.
19 Ngako ba ti kuye; uyihlo upi? Ujesu wa pendula,
wa ti, a ni ng'azi nami, na noBaba; uma na be n'azi mina;
nga na m azi Ubaba naye.
20 Ujesu wa kuluma l'amazwi e sendhlini yemali, e fun-
disa etempeleni; a ka banjwanga namunye noko, ngokuba
ihora lake la be li nga ka fiki.
21 Ngako Ujesu wa buya wa ti kubo; ngi ya muka ni
ya ku ngi funa, kodwa ni zo fa ezonweni zenu, lapo ngi ya
kona ni nge ze nina.
22 Ngako Abajuda ba ti, wo zi bulala yini, ngokuba e ti;
lapo ngi ya kona, ni nge ze nina?
23 Wa se e ti kubo; nina ni ngaba' ngapansi, mina ngi
ngo wabapezulu; nina ni ngaba' ku lelizwe; mina a ngi si
ye o wa ku lelizwe.
24 Nga tyo, ngako kuni; ukuti, ni ya ku fa ezonweni zenu,
ngokuba uma a ni kolwa ukuba ngi nguye, ni zo fa ezonweni
zenu.
25 Ngako ba ti kuye; wena u ngubani na? Ujesu wa ti
kubo, uye njalo, o ngi m tyoyo.
26 Ngi nokuningi uku kuluma, nokw aba ngani; kodwa
yena o ngi tumileyo u qinisile; nami ngi tyo loko kulo izwe
o ngi ku zwa kuye.

27 Be ng'azi ukuba wa kuluma kubo nga ye Uyise.
28 Ngako Ujesu wa ti kubo; lapo se ni ke na yi pakamisa
Indodana yomuntu, yikona ni ya kw azi ukuba ngi uye; ngi
ng'enzi uluto ngokwami, kodwa njengaloko Ubaba e ngi fun-
disile, ngi tyo kona.
29 No ngi tumileyo u nami; Uyise a ka ngi shiyanga
ngedwa, ngokuba ngezikati zonke ng'enza o ku m kolayo.
30 Yena e tyo loku abaningi ba kolwa kuye.
31 Ngako Ujesu wa ti ku 'Bajuda aba kolwa kuye; uma
ni hlala ezwini lami, ni ngabafundi bami isibili.
32 No l'azi iqiniso, neqiniso li za ku ni kulula.
33 Ba m pendula ba ti; si yinzalo ka Abahama tina a si
konzanga ku 'muntu napakade. Wena u ya tyo kanjani, uku
ti, ni za ku kululwa na?
34 Ujesu wa pendula wa ti kubo; isibili, isibili, ngiti kuni,
ukuba, o w enza isono, u yinceko yesono.
35 Inceko a i hlali endhlini *yomuntu* pakade; kodwa Indo-
dana i ya hlala pakade.
36 Ngako uma ni kululwa Indodana, ni ya ku ba abaku-
lulekileyo impela.
37 Ngi y'azi ukuba ni yinzalo ka Abahama; kodwa ni
funa uku ngi bulala, ngokuba izwi lami a li zuzi indawo paka-
ti kwenu.
38 Mina ngi kuluma loko, o ngi ku bonile ku Baba; kanti
nina n'enza loko, o ni ku bone ku yihlo.
39 Ba pendula ba ti kuye; ubaba Uabahama; Ujesu wa
ti kubo, uma ni be ni ngabantwana ba ka Abahama nga
n'enza imisebenzi ka Abahama.
40 Kodwa kaloku ni funa uku bulala mina, umuntu o ku-
lume kuni iqiniso e ngi li zwe ku Tixo; Uabahama a k'en-
zanga loko.
41 Ni ya y'enza imisebenzi ka yihlo. Ngako ba ti kuye
a si zelwe ngoko ukupinga; si nobaba munye Utixo.
42 Ngako Ujesu wa ti kubo; uma Utixo e be e nguyihlo
nga ni tanda mina, ngokuba nga puma ku Tixo ngi fikile; a
ngi zanga ngokwami; kodwa yena wa ngi tuma.
43 Po a ni kw azi ngani ukutyo kwami? *ku* ngokuba a ni
na'ku zwa izwi lami.
44 Nina ni nga boyihlo Udiabolo, ni ti ni funa ukwenza

izintando zoyihlo. Ngokuba lo wa ye ngumbulali ekuqaleni,
e nga mile eqinisweni; ngokuba iqiniso a li ko kuye; lapo
a qamba'manga, u tyo ngako'kwake, ngokuba u ngona'manga,
noyise wawo.
45 Kodwa ngokuba ngi kuluma iqiniso, a ni kolwa kimi.
46 Ubani wenu o ngi sola ngezono na? kepa uma ngi ku-
luma iqiniso, a ni kolwa ngani kimi na?
47 O ngo' ka Tixo, u zwa amazwi ka Tixo; nga loku a ni
zwa mina, ngokuba ni nge si bo ba ka Tixo.
48 Ba se pendula Abajuda, ba ti kuye; a si tyo kahle,
ukuba wena u ngUmsamaria, u nedemona na?
49 Ujesu wa pendula wa ti; a ngi nalo idemona, kodwa
ngi dumisa Ubaba, kanti nina ni ngi hlaza.
50 Kodwa a ngi funi ukudunyiswa kwami, u kona o fu-
nayo, 'aba.
51 Isibili, isibili, ngi ti kuni, uma umuntu a lalela izwi
lami, a ka sa yi ku bona ukufa kuze kube pakade.
52 Ngako Abajuda ba ti kuye; kaloku si y'azi ukuba u
nedemona. Uabahama wa fa, na nabazisi; kanti wena u ti;
uma *umuntu* a lalela amazwi ami a ka yi ku zwa ukufa kuze
kube pakade.
53 Wena po umkulu ku nobaba Uabahama, o wa fayo na?
kwa fa nabazisi; u z'enza ubani wena na?
54 Ujesu wa pendula, wa ti, ukuba ngi zidumisa, udu-
miso lwami lu yize; Ubaba o ngi dumisayo, e ni ti ngaye,
Utixo wenu.
55 Kepa a ni m azanga, kodwa mina ngi ya m azi noma
ngi se ngi ti a ngi m azi, ngi nga ba umqambi'manga njen-
gani; kepa ngi ya m azi, futi ngi lalela amazwi ake.
56 Uabahama uyihlo wa jabulela, ukubona usuku lwami;
wa bona, wa jabula.
57 Ngako Abajuda ba ti kuye, a u ka bi nayo iminyaka
emashumi 'mahlanu, se u bone Uabahama na?
58 Ujesu wa ti kubo, isibili, isibili, ngi ti kuni, noAbahama
e nga ka veli, ngi kona.
59 Ba se be tabata amatye, be za ku m ponsa, kepa Ujesu
wa sitela, wa puma etempeleni, e dabula pakati kwabo, wa
dhlula njalo.

# ISAHLUKO IX.

KWA ti e dhlula, wa bona umuntu o be yimpumputi ku
se loku wa zalwa.
2 Abafundi bake ba m buza, ba ti; Rabbi, kw' ona 'bani
ku nalo *muntu*, ku nabazali bake, ukuba a zalwe e yimpum-
puti na?
3 Ujesu wa pendula, wa ti; naye a k' onanga, na naba-
zali bake; kodwa ukuba imisebenzi ka Tixo, i bonakaliswe
ngaye.
4 Nga ngi sebenza imisebenzi yake o ngi tumileyo, ku se
s'emini; ubusuku bu ye za, lapo ku nge be ku sa sebenza
na'munye.
5 Ngi se kona emhlabeni, ngi ukukanya kwomhlaba.
6 E tyo loku, wa fela emhlabatini, wenza udaka ngamate;
wa ninda udaka emehlweni empumputi.
7 Wa ti, hamba, u geze ecibini la seSiloma (o ku kunu-
shwa ku tiwa, ku tunyiwe) ngako wa muka, wa geza weza e
bona.
8 Ngako abakelwane, nabo a ba be kade be m bona uku-
ba wa ye e yimpumputi, ba ti, a si ye lo o wa be e hlezi, e
panza na?
9 Abanye ba ti uyena; nabanye ba ti, u fana naye; yena
wa ti ngi uye.
10 Ngako ba ti kuye, amehlo ako a vulwa kanjanina?
11 Yena wa pendula wa ti; umuntu o ku tiwa Ujesu,
wenza udaka; wa ninda amehlo ami, wa ti kumi; yiya
ecibini la seSiloma u geze; ngi ya, ngi, geza, nga bona.
12 Ngako ba ti kuye u pi yena? wa ti a ng' azi.
13 Ba m zisa ku 'Bafarisi, o wa be e kade impumputi.
14 Kodwa kwa be ku yisabata, loku Ujesu wenza udaka
wa vula amehlo ake.
15 Ngako Abafarisi ba buya ba m buza, ukuba u beke
kanjani. Wa ti kubo, u beke udaka emehlweni ami; nga
geza, se ngi bona.
16 Ngako aba tile ba ku 'Bafarisi, ba ti, a si ye o ka Tixo
lomuntu, ngokuba a ka gcini isabata: Abanye ba ti, umuntu
o ngumoni, a nga zenza kanjani iziboniso ezinje na? Kwa
ti kwa ba ko ukwahluka pakati kwabo.

17 Ba buya ba ti empumputini; wena u tini ngaye ngo-
kuba u vule amehlo ako na? wa ti, umazisi yena.
18 Noko Abajuda a ba kolwanga ngaye ukuba wa be e
yimpumputi, e se e bona; ba ze ba biza abazali bake obe-
kileyo.
19 Ba se be ba buza, be ti; yindodana yenu le, e ni ti, ya
zalwa i yimpumputi? kaloku po i se i bona kanjani na?
20 Abazali bake ba pendula, ba ti; si yazi ukuba lo u
yindodana yetu, nokuba wa zalwa e yimpumputi;
21 Kodwa ukuba u se e bona kanjani, a s'azi; naye o vule
amehlo ake a si m azi; u se e s'ebudodeni, 'm buzeni, wo
zipendulela.
22 Abazali bake ba ku tyo loku, ngokuba be saba Aba-
juda; ngokuba Abajuda ba be se be vumelene, uku ti uma
e kona o vuma ukuba u Ukeristu, u ya ku ba okityiweyo em-
hlanganweni.
23 Ba tyo ngako abazali bake; uku ti, u se e s'ebudodeni,
'm buzeni.
24 Ngako ba buya, ba biza umuntu o wa be e yimpumputi,
ba ti kuye; nika udumiso ku Tixo; si y azi ukuba lomuntu
u ngumoni.
25 Yena wa pendula ngako, wa ti, a ng'azi, uma u umoni
yini; ng'azi kunye, ukuba *ngi te* ngi yimpumputi, se ngi
bona.
26 Kepa ba buye, ba ti kuye; wenzeni yena kuwe? wa
vula kanjani amehlo ako?
27 Yena wa ba pendula, wa ti; se ngi ni tyelile, a ni
zwanga kodwa; ni tandelani uku buya ni zwe? ni ya tanda
yini nani, uku ba abafundi bake?
28 Ba za ba m tuka, ba ti; wena u ngumfundi wake, kepa
tina si ngabafundi ba ka Mose.
29 Si y'azi ukuba Utixo wa kuluma no Mose, kodwa lo a
si m azi lapo e vela kona.
30 Umuntu wa pendula, wa ti kubo; ku 'mangaliso nga-
loku belu; .ukuba nina a ni m azi lapo e vela kona, noko u
vulile amehlo ami.
31 Si y'azi kambe, ukuba Utixo a ka bezwa aboni; kodwa
uma *umuntu* a be umdumisi ka Tixo, e y'enza intando yake,
u ya mu zwa.

32 A' zanga ku zwakale, se loku kwa tinì; ukuba *umuntu*
wa vula amehlo ake o wa zalwa e yimpumputi.
33 Uma lo e be e nge si ye o ka Tixo, a ng'enze uluto.
34 Ba pendula, ba ti kuye; wena wa zalwa ezonweni im-
pela, u ya si fundisa na? ba m kipa.
35 Ujesu we zwa ukuba ba m kipile; u te uku m fumana,
wa ti kuye; u ya kolwa kuyo Indodana ka Tixo na?
36 Yena wa pendula, wa ti; u ubani 'Nkosi, ngi ze ngi
kolwe kuye?
37 Ujesu wa ti kuye; se u m bonile, u yena o kuluma
nawe.
38 Wa se e ti, ngi ya kolwa 'Nkosi, wa m dumisa.
39 Kepa Ujesu wa ti; ngi ze ezweni le ngokwaba, ukuba
bona abangaboniyo ba bone; kanti bona ababonayo ba be
izimpumputi.
40 A ba ku Bafarisi a ba be kuye; ba ti kuye, na ti si yi-
zimpumputi na?
41 Ujesu wa ti kubo; uma ni be ni yizimpumputi, nga be
ni nge na sono; kodwa kaloku ni ti, si ya bona, ngako izono
zenu zi hlezi.

---

# ISAHLUKO X.

ISIBILI, isibili, ngi ti, kuni; yena o nga ngeni ngom-
nyango esibayeni sezimvu, kodwa e kwela ngenyenda-
wo, lo u yisela nompangi.
2 Kanti yena o ngena emnyango, u ngumalusi wezimvu.
3 Umlindi womnyango u ya m vulela, nezimvu zi ya li
zwa izwi lake; a bize ezake izimvu ngokutiwa, a zi pumise.
4 Noma se e zi kipile e zake izimvu, u hamba pambi kwa-
zo; nezimvu zi m landela, ngokuba zi ya l'azi izwi lake.
5 Kanti omunye, a zi yi ku m landela; kodwa zo m bale-
kela; ngokuba a zi l'azi izwi labanye.
6 Lomfaniso wa wu tyo kubo Ujesu; kepa a be zwanga
ukuba ku yini loku, e wa ku tyo kubo.

7 Ngako Ujesu wa buya wa ti kubo; isibili, isibili, ngi tyo
kuni, ukuba ngi umnyango wezimvu.
8 Bonke a be za pambi kwami ba 'masela, nabapangi;
kodwa izimvu a zi bezwanga.
9 Mina ngi umnyango, uma *umuntu* a ngena ngami u zo
sindiswa; u ya ku ngena, a pume, a fumane idhlelo.
10 Isela a li zi, uma *ku* nge *si ko* ukuba l'ebe, li bulale
li bubise; mina ngi zile ukuba zi be nobomi, futi zi be nabo
kakulu.
11 Mina ngi ngumalusi omuhle; umalusi omuhle u nikela
izimvu ubomi bake.
12 Kodwa yena okokelwayo, e nge si ye umalusi, izimvu
e zi nge zake; e bona impisi i za, u shiya izimvu, a baleke
impisi i be se i ya zi bamba, i cite izimvu.
13 Okokelwayo u baleka, ngokuba e ngokokelwayo, 'ka
zikataleli izimvu.
14 Mina ngi ngumalusi omuhle; ngi ya z'azi ezami, ngi
yaziwa ezami.
15 Ngengaloko Ubaba u ya ng'azi, nami ngi ya m azi
Ubaba; ngi bekela izimvu ubomi bami.
16 Ngi nazo ezinye ezimvu, e zi nge zona za lesisibaya;
nalezo nga ngi zi zisa; zi zo zwa izwi lami, zo ba 'mhlambi
munye, nomalusi munye.
17 Ngaloku Ubaba u ya ngi tanda; ngokuba ngi beka
ubomi bami, ukuba ngi buye ngi bu tabate.
18 A ku ko o ng'amuka bona, kodwa imina e ngi bu be-
kayo; ngi namandhla uku bu beka, ngi namandhla uku buya
ngi bu tabate; les'isiyalezelo ngi s'amkele ku Baba.
19 Ngako kwa ba kona ukwahluka Ebajudeni futi, ngala-
'mazwi.
20 Kepa abaningi babo ba ti; yena u nedemona, u ya
gcwaneka; ni m zwelani na?
21 Abanye ba ti, la'mazwi a ka si wo ake o nedemona;
imbala idemona li nga wa vula amehlo abo aba yizimpum-
puti na?
22 Kwa ti kwa ba kona umbuto wokubaneka Ejerusalema;
kwa ku s'ebusika.
23 Wa ti Ujesu wa hamba etempeleni emnyango ka Solo-
mona.

24 Ngako Abajuda ba m raqa, ba ti kuye; u ya ku si li-
bazisa ku ze ku be nini na? uma u yena Ukeristu, si tyele
*ku be* sobala.
25 Ujesu wa ba pendula wa ti, ngi ni tyelile, kodwa a ni
kolwanga; imisebenzi e ngi y'enzayo egameni li ka Baba,
leyo i qinisela ngami.
26 Kodwa a ni kolwa nina; ngokuba a ni si zo e zezimvu
zami, njengaloko ngatyo kuni.
27 Izimvu zami zi ya li zwa izwi lami, nami ngi ya z'azi
zona, na zo zi ya ngi landela;
28 Nami ngi zi nika ubomi obungapeliyo; a zi sa yi
ku buba kuze ku be pakade; a ku ko o z'amuka esanhleni
sami.
29 Ubaba o zi nike kumi umkulu ku nabo bonke, a ku ko
o nga z'amuka esanhleni si ka Baba.
30 Mina no'Baba si munye.
31 Ngako Abajuda ba buya ba tabata amatye oku m
ponsa.
32 Ujesu wa pendula kubo, wa ti; ngi ni bonisile imise-
benzi eminingi emihle, i *vela* ku Baba; u mupi umsebenzi ku
yona, ni ngi ponsa ngayo.
33 Abajuda ba pendula ba ti; a si ku ponseli umsebenzi
omuhle, kodwa ukuganga; na ngokuba wena o ngumuntu
u z'enza Utixo.
34 Ujesu wa ba pendula, *wa ti;* a ku lotyiwe emtetweni
wenu; uku ti, nga ti ni ngOtixo na?
35 Uma wa ti, labo ba ngOtixo, abo izwi li ka Tixo le za
kubo, (umbalo a wu nge 'pulwe.)
36 Ni ti *kuye* o 'Bbaba wa m misa, wa m tuma emhlabeni;
wena u ya ganga, ngokuba ngi te, ngi yIndodana ka Tixo na?
37 Uma ngi ng'enzi imisebenzi ka Baba, ni nga ngi
kolwa.
38 Kantike uma ngi z'enzayo, noma a ni kolwa mina, kol-
wani imisebenzi; ni ze n'azi, ni kolwe, ukuba Ubaba u kumi,
nami ngi kuye.
39 Ngako ba buya ba funa uku m bamba kodwa yena wa
punyuka ezanhleni zabo.
40 Wa buyela pesheya kwEjoredani, endaweni lapo Ujo-
hane wa be e bapatiza kona kuqala; wa hlala lapo.

41 Kw eza abaningi kuye, ba ti; Ujohane a k'enzanga isiboniso nasinye, kodwa konke loko 'Ujohane wa ku tyo nga lo'muntu ku qinisile.
42 Ba ti ba kolwa kuye abaningi kona lapo.

---

# ISAHLUKO XI.

KWA ti kwa ba kona isigogo esitile Ulazarosi, wa se-Betani, wa semzini wa 'k' Omaria nodade wabo Umarta.
2 Wa e lowo 'Maria o wa cola Inkosi ngamaka, wa sula izinyawo zake ngezinwele zake, omne wabo Ulazarosi wa be 'gula.
3 Ngako odade ba tuma kuye, be ti; Nkosi, beka, yena o m tandayo, u ya gula.
4 Ujesu e zwa, wa ti; lok'ukugula a si ko kwokufa, kodwa o kodumiso lu ka Tixo; ukuba Indodana yomuntu i dunyiswe ngako.
5 Kepa Ujesu e m tanda Umarta nodade wabo no Lazarosi.
6 Ngako wa ti ukuzwa ukuba, u ya gula; wa hlala izinsuku ezimbili endaweni lapo wa be e kona.
7 Emva kwa loku wa ti ku 'bafundi, ma si buyele Ejudia.
8 Abafundi ba ti kuye; Rabbi, Abajuda, a si ti kade ba funa uku ku kanda, u sa ya kona futi na?
9 Ujesu wa pendula, wa ti; a wa ko amahora ayishuminambili emini na? uma *umuntu* e hamba ngemini a ka kubeki, ngokuba u bona ukukanya kwa lo'mhlaba.
10 Kanti uma e hamba ebusuku, u ya kubeka ngokuba ukukanya a ku ko kuye.
11 Loku wa ku tyo; emva kwa loku, wa ti kubo, umhlobo wetu Ulazarosi se u lele; kodwa ngi ya hamba ukuba ngi m vuse.
12 Ngako abafundi bake ba ti; Nkosi, uma e lala u ya ku sinda.

13 Ujesu wa be e kuluma ngokufa kwake, kodwa bona ba
ti u kuluma ngokulala ubutongo.
14 Ngako Ujesu wa ti ku bona e pimisela, Ulazarosi u
file.
15 Se ngi ya jabula ngani, ngokuba ngi be ngi ngeko, ni
ze ni kolwe; kodwake hambani si ye kuye.
16 Ngako Utomasi o ku tiwa Udidumosi wa ti ku abanye
abafundi; 'a si hambe nati, si ze si fe naye.
17 Ngako Ujesu e za, wa m fumana, u se e s etuneni izin-
suku ezine.
18 (Ku ti Ibetani li seduze ne Jerusalema, ku nga be
amafurlongi ayishumi nesihlanu.)
19 Abaningi b'Abajuda ba be be hlangene esifazaneni *sesi-
lilo e* si ku Marta no Maria, ukuba ba ba duduze ngokufa
kwomne wabo.
20 Ngako Umarta e zwile, ukuba Ujesu u ye za, wa m
hlangabeza; kodwa Umaria wa hlala endhlwini.
21 Ngako Umarta wa ti, ku Jesu; Nkosi uma wena wa be
u kona lapa, umne wetu nga e nga fanga.
22 Kepa mina ngi y'azi na kaloku; ukuba, loku o ku cela
ku Tixo, Utixo wo ku nika kona.
23 Ujesu wa ti kuye; umne wenu wo vuka.
24 Umarta wa ti kuye; ngi y'azi ukuba u ya ku vuka
ekufeni ngomhla wokupela.
25 Ujesu wa ti kuye, mina ngi ngukuvuka, nobomi; yena
o kolwa kumi, noma e file, wo pila noko.
26 Futi bonke a ba pila, be kolwa kumi, a ba yi ku fa ku
ze ku be pakade; wena u ya kolwa iloku na?
27 Wa ti kuye, yebo Nkosi; ngi ya kolwa ukuba wena u
Ukeristu Indodana ka Tixo, o be za ku za emhlabeni.
28 E tyo loku, we muka, wa biza Umaria udade wabo
ngesita; wa ti, Umfundisi u kona, u ya ku biza.
29 Yena e zwile, wa suka masinyane, wa ya kuye.
30 Wa be Ujesu e nga ka fiki emzini, kodwa e s endaweni
lapo Umarta e m hlangabeza kona.
31 Ngako Abajuda a ba be naye endhlwini, be m duduza,
be bona Umaria, ukuba e suka masinyane e puma, ba m lan-
dela, be ti, u ya etuneni a yo lilela kona.
32 Ngako Umaria wa ti uku za, endaweni lapo Ujesu wa

ba kona, e m bona; wa wa ezinyaweni zake, e ti kuye, Nkosi
uma wa be u kona, umne wetu nga e nga fanga.
33 Wa ti Ujesu e m bona e lila, nAbajuda a be za naye,
be lila; wa bubula emoyeni, wa katazeka.
34 Wa ti, ni m beke pi na? ba ti kuye; Nkosi yiza u
bone.
35 Ujesu wa lila.
36 Ngako Abajuda ba ti, bekani; uku m tanda kwake o ku
ngaka.
37 Abatile babo ba ti; yena o wa vula amehlo empum-
puti, wa be e ng'enze ukuba na lo'*muntu* a nga fi na?
38 Ngako Ujesu e buya e bubulela pakati, we za etuneni;
kwa be ku yigebe, ku hlezi itye pezu kwalo.
39 Ujesu wa ti; susani itye. Umarta udade w'ofileyo wa
ti kuye; Nkosi, u se e nuka, ngokuba se ku o lwesine.
40 Ujesu wa ti kuye; a ngi tyongo yini kuwe, uku ti;
uma wena wo kolwa, u ya ku bona ubukosi bu ka Tixo.
41 Ngako ba susa itye (lapo ku lele kona ofileyo); Ujesu
wa pakamisela pezulu amehlo, wa ti; Baba ngi ya ku bonga,
ngokuba wa ngi zwa.
42 Futi ng'azi ukuba wena u ngi zwa ngezikati zonke;
kodwa loku nga ku tyo ngesixuku esiraqayo; ba ze ba kolwe
ukuba wena u ngi tumile.
43 E tyo loku wa memeza ngezwi elikulu, wa ti, Lazarosi
puma lapa.
44 Wa puma yena o wa be e file, e botyiwe ezinyaweni
nasezandhleni, ngezindwangu; nobuso bake bu botyiwe nge-
duku; Ujesu wa ti kubo mu tukululeni, a hambe.
45 Ngako abaningi bAbajuda a be za ku Maria, be bona
loku o kw enziwa Ujesu ba kolwa kuye.
46 Kodwa abatile babo ba ya ku Bafarisi, ba ba tyela loku
Ujesu wa kw enzayo.
47 Ngako aba konzi ababusayo, n'Abafarisi ba hlanganisa
umpakati; ba ti, si ya kw enzani na? ngokuba lomuntu u ya
z'enza iziboniso eziningi.
48 Uma si m yeka njalo, bonke ba zo kolwa kuye; nAma-
roma a ya ku za, a s'amuke indawo yetu, nesizwe.
49 Kepa omunye wabo o tile Ukayafasi; e ngumkonzi
omkulu ngalowo 'mnyaka wa ti kubo; a n'azi 'luto.

50 A ni zinhli, uku ti, ku lungela tina ukuba 'muntu 'mu-
nye a fele abantu, si ze si nga bubi isizwe sonke.
51 A ka ku tyongo loku ngokwake belu, kodwa e be
ngumkonzi omkulu wa lomnyaka w'azisa ukuba Ujesu wa be
a ya ku fela isizwe.
52 E nga *feli* isizwe sodwa, kepa ukuba a hlanganise
kanye abantwana ba ka Tixo abacitekileyo.
53 Kwa ba se loku kwa lowo 'mhla, ba cebela uku m bu-
lala.
54 Ngako Ujesu a ka be sa hamba obala Ebajudeni, kodwa
wa muka lapo, *wa ya* ezweni e li seduze nehlane, emzini o ku
tiwa Ifarime; wa hlala kona kanye nabafundi bake.
55 La be ipasika l'Abajuda li kufupi, na'baningi base-
zweni ba kupukela Ejerusalema, ngapambi kwepasika ukuba
ba zichole.
56 Be za ba funisisa Ujesu, ba ti omunye k'omunye, be mi
etempeleni, ni tini na; imbala u ya ku za ku lo'mbuto na?
57 Kodwa aba konzi ababusayo, nAbafarisi ba be be pu-
mese isimememezelo, uku ti, uma *umuntu* a zi lapo e kona, a
kombise, ba ze ba m bambe.

---

# ISAHLUKO XII.

KWA ti Ujesu ngapambi kwepasika amasuku atatisatupa;
we za Ebetani lapo wa be e kona Ulazarosi, e be e
file, o wa m vusa ekufeni.
2 Kwa ti ba m enzela ukudhla lapo, wa ti Umarta wa konza,
kepa Ulazarosi wa ye ngomunye wabo a ba cambalala naye
ekudhleni.
3 Kwa ti Umaria e tabata ipaunde lamafuta enardi elihle,
e li nenani elikulu, wa gcoba izinyawo zi ka Jesu; wa sula
izinyawo zake ngezinwele zake; inhlu ya gcwala ipunga la-
mafuta.
4 Kwa ti otile wa bafundi bake, Ujudasi Usikariote *indo-
dana* ka Simona, o wa be e ya ku m nikela, wa ti;

5 Ku ye ngani, ukuba la'mafuta e nga tengwanga ng'amadenario amakulu amatatu a piwe izimpofana?

6 Loku wa ku tyo, ku nge si ko ukuba e nakekele izimpofana; kodwa ngokuba wa be e yisela, wa pata isikwama, e twala loko o kwa fakwa pakati.

7 Ngako Ujesu wa ti; mu yeke yena, u ku londolozela umhla wokumbelwa kwami loku.

8 Ngokuba ni nezimpofana kini ngezikati zonke; kodwa a ni nami ngezikati zonke;

9 Kwa ti isixuku esikulu sAbajuda s'azi ukuba u kona, se za, ku nge ngaye Ujesu yedwa; kodwa ukuba si bone no Lazarosi, o wa m vusa ekufeni.

10 Kepa abakonzi ababusayo ba ceba, ukuba ba bulale no Lazarosi.

11 Ngokuba ngaye abaningi bAbajuda ba muka, ba kolwa ku Jesu.

12 Nga ngomso isixuku e se za embutweni, be zwile ukuba Ujesu u ye za Ejerusalema;

13 Ba tabata amahlamvu esundu, ba ya 'ku m hlangabeza, ba memeza, be ti; Hosana! u busisiwe yena e zayo egameni li ka Jehova, Inkosi y'Abaisareli!

14 Ujesu e fumana injomani entya, wa hlala pezu kwayo, njengaloku o ku lotyiwe, *uku ti;*

15 U nge sabi, ndodakazi ka 'Siyoni! beka nansi Inkosi yako! i ye za, i hlezi etoleni lenjomani.

16 Kepa abafundi bake a ba ku zwanga loku kuqala; kodwa lapo Ujesu se e dunyiswa, ba se be kumbulu, ukuba loku kwa ku lotyiwe ngaye, *nokuba* ba kw enza loku kuye.

17 Ngako isixuku e sa be si naye, sa qinisela, ukuba wa biza Ulazarosi etuneni, wa m vusa ekufeni.

18 Na ngaloku isixuku sa m hlangabeza, ngokuba ba ku zwa, ukuba w enze les'isiboniso.

19 Ngako Abafarisi ba ti omunye k'omunye; ni ya bona, ukuba a ni zuzi 'luto; bekani izwe lonke li m landele.

20 Kwa ti kwa ba kona Amaheleni atile pakati kwabo a ba kupukela uku dumisa embutweni.

21 Ngako bona be za ku Filipi wa sEbetesaida lasEgalile, ba m buza, ba ti; Nkosi si ya tanda uku bona Ujesu.

22 Ufilipi we za wa tyela Uanderu; ba buye Oanderu no
Filipi ba tyela Ujesu.
23 Ujesu wa ba pendula wa ti, ihora se li fikile, ukuba In-
dodana yo'muntu i dunyiswe.
24 Isibili, isibili, ngi ti kuni, uma inhlamvu yamabele, i
wela emhlabatini, i nga fi, i hlala yodwa; kanti uma i fa, yo
tela ukudhla okuningi.
25 Yena o tanda ukupila kwake, wo ku lahla, kodwa yena
o dela ukupila kwake emhlabeni, wo ku londolozela ubomi
obungapeliyo.
26 Uma *umuntu* e konza ku mina, ma ka ngi landele; na
lapo ngi kona, umkonzi wami wo ba kona naye; uma *umuntu*
e konza kumi, Ubaba wo m kulisa.
27 Kaloku umpefumlo wami u katazekile, ngi ya ku tini
na? Baba ngi sindise ku lelihora? kodwa ngaloku nge za
ku leli hora.
28 Baba dumisa igama lako; ngako kweza izwi *li vela*
ezulwini; li ti ngi *li* dumisile, ngo buya ngi li dumisa.
29 Ngako isixuku e sa si mi, si zwa, sa ti; li dumile;
abanye ba ti, ingelosi e kulume naye.
30 Ujesu wa pendula, wa ti; lelilizwi a lezelanga mina,
kodwa nina.
31 Kaloku ku ngukwabiwa kwa lel'izwe, kaloku umbusi wa
lel'izwe u ya ku kitywa.
32 Nami uma ngi pakanyiswa pezu kwomhlaba, ngo donsa
bonke kumi.
33 Kepa wa ku tyo loku, e bonisa loko'kufa o wa be ya ku
fa ngako.
34 Isixuku sa m pendula, *sa ti* si zwile tina emtetweni uku-
ba Ukeristu u ya hlala kuzekubepakade; kepa wena u tyo
kanjani, ukuba Indodana yomuntu nga i pakanyiswa? Indo-
dana yomuntu i ngubani na?
35 Ngako Ujesu wa ti kubo; se ku ngu'mzuzwana, uku-
kanya ku kini; hambani, ni se nokukanya; ukuba ubumnyama
bu nga ni bambi; yena o hamba ebumnyameni, a k'azi lapo
e ya kona.
36 Lapa ni se nako ukukanya, kolwani kuko ukukanya, ni
ze ni be amadodana okukanya. Loku wa ku kuluma Ujesu;
e muka, wa zi sitelisa ku bona.

37 Kepi e s'enzile iziboniso ezingaka ebusweni babo, a
ba kolwanga kuye *noko*.
38 Ukuba izwi li ka 'Yesaya umazisi li qiniswe, e wa li
tyoyo; Nkosi ubani wa kolwa inshumayelo yetu? nengalo
ye Nkosi ya bonakaliswa kubani na?
39 Ngaloko ba be nge kolwe; ngokuba Uyesaya wa buya
wa tyo, *uku ti*,
40 U puputekisile amehlo abo, w enza 'lukuni inhliziyo
yabo, ba nga ze ba bone ngamehlo, be zwe ngenhliziyo, ba
buyiselwe, ngi ba pilise.
41 Loku wa ku tyo Uyesaya, lapo e bona ubukosi bake,
wa kuluma ngaye.
42 Kanti abaningi b'ababusi ba kolwa kuye noko; kodwa
a ba m vumelanga ngabo Abafarisi; ukuba ba nga bi abaki-
tyiweyo.
43 Ngokuba ba tanda ukudunyiswa abantu, nga pezu kwo
kudunyiswa Utixo.
44 Wa se e memeza Ujesu wa ti, yena o kolwa kumi, a ka
kolwa ku mina, kodwa ku yena o ngi tumileyo.
45 Futi yena o ngi bonayo, u bona o ngi tumileyo.
46 Mina inkanyiso ngi zile emhlabeni; ukuba o kolwa ku-
mi, a nga hlali ebumnyameni.
47 Noma e kona o zwa amazwi ami, e nga kolwa, a ngi m
abi mina; ngokuba a ngi zanga ukuba ng'abe izwe, kodwa
uku ba ngi sindise izwe.
48 Yena o ngi nqabayo, e ng'amkeli amazwi ami, u naye
o m lahlayo; izwi e ngi li tyoyo, ilona e li za ku m lahla
ngomhla wokupela.
49 Ngokuba a ngi kulumile ngokwami, kodwa Ubaba o
ngi tumileyo, yena wa ngi nika isimemezelo; loko e ngi nga
ku tyoyo, ne ngi ya ku ku kuluma.
50 Futi ngi y'azi ukuba isimemezelo sake si ngubomi obu-
ngapeliyo; ngako loku e ngi ku tyoyo; njengokuba Uyise u
ngi tyelile, njalo ngi ya ku tyo mina.

# ISAHLUKO XIII.

KWA ti ke ngapambi kwombuto wepasika, Ujesu e kw
azi ukuba ihora lake se li fikile, ukuba a muke ku
lelilizwe, *a ye* ku Yise; e ba tandile abake ba semhlabeni;
wa ba tanda kwa za kwa ba sekupeleni.
2 Kwa ti uku qedwa ukudhla *kwa kusihlwa;* Udiaboli e
ngenile enhliziyweni ka 'Judasi Usikarioti *indodana* ka Si-
mona ukuba a m nikele,
3 Ujesu e kw azi, ukuba Uyise wa be e nike izinto zonke
ezanhleni zake; nokuba wa vela kuTixo, u ya ku Tixo;
4 Wa suka ekudhleni, wa beka izambato zake, e tabata
indwangu wa zibopa.
5 Ku loko wa tela amanzi esityeni sokuhlambela; wa qala
ukuhlanza izinyawo z'abafundi, wa zi sula ngendwangu a be
'zibopa ngayo.
6 Ngako we za ku Simona Pite; kepa yena wa ti kuye;
Nkosi, wena u ya hlanza izinyawo zami na?
7 Ujesu wa pendula wa ti kuye; loku ngi kw enzayo a u
kw azi kaloku, kodwa u ya ku kw azi emva kwaloku.
8 Upite wa ti kuye, a u so za wa hlanza izinyawo zami
napakade; Ujesu wa m pendula, wa ti; uma a ngi ku hlanzi,
wena a ku na'lifa kumi.
9 Usimona 'Pite wa ti kuye; Nkosi *ku* nga *bi* izinyawo
zami zodwa, kepa nezanhla, nekanda.
10 Ujesu wa ti kuye; ogeziweyo a ka dingi *uluto* ukupela
uku hlanza izinyawo, kanti u hlanzekile impela yena, nani ni
hlanzekile; kodwa a *si ninu* nonke.
11 Ngokuba wa m azi yena o wa be e za ku m nikela;
ngaloku wa ti, a ni hlanzekile nonke.
12 Ngako qede a hlanze izinyawo zabo, a tabate izambato
zake, e buye e cambalala, wa ti kubo; ni ya kw azi, e ngi
kw enze ku nina na?
13 Ni ngi biza; *ni ti*, Umfundisi neNkosi, ni tyo kahle;
ngokuba ngi njalo.
14 Ngako uma mina Inkosi, noMfundisi, ngi hlanze izin-
yawo zenu, nani nga ni hlanzana izinyawo.
15 Ngokuba ngi nikile umbonelo kuni, ukuba nenze nani,
njengaloku ng'enze ku nina.

16 Isibili, isibili, ngi tyo kuni, inceku a inkulu ku nen-
kosi yayo, naye otunyiweyo a ka mkulu ku naye o m tumi-
leyo.
17 Uma n'azi lez'izinto, ni busisiwe, uma ni z'enzayo.
18 A ngi kulumi ngani nonke, ngi ya b'azi e ngi ba keti-
leyo; kepake ukuze umbalo u qiniswe o ti, o hla nami isin-
kwa wa ngi pakamisela isitende sake.
19 Kaloku ngi ya ni tyela lento, i nga ka fiki; ukuze, i ti
i fika, ni kolwe ukuba ngi nguye.
20 Isibili, isibili, ngi ti kuni, yena o w amkela lowo e ngi
m tumayo, w amkela mina; futi yena o ng'amkelayo, w am-
kela o ngi tumileyo.
21 Ujesu e tyo loku, wa katazeka emoyeni, wa qinisela,
wa ti; isibili, isibili, ngi ti kuni, omunye wenu wo ngi ni-
kela.
22 Ngako abafundi ba beka omunye k'omunye, be ngabaza
ukuba u kuluma ngo'bani.
23 Kepa kwa be ku kona omunye w'abafundi bake o 'Jesu
wa m tanda, e lele *nga* sesifubeni ka Jesu.
24 Ngako Usimona Pite wa m qwebela uku buza, *ukuba*
ubani a kuluma ngaye.
25 Yena e ncika esifubeni ka Jesu, wa ti; Nkosi, ubani
na?
26 Ujesu wa pendula, *wa ti*, u ngu lowo e ngi ya ku m
nika iqata qede ngi li cwilise. Wa ti qede a li cwilise iqata,
wa li nika Ujudasi Usikariote *indodana* ka Simona.
27 Na semva kweqata, wa ngena Usatani pakati kwa lo
'*muntu*. Ngako Ujesu wa ti kuye; loko o kw enzayo, kw enze
masinyane.
28 Kodwa a ka ba ko kwa ba cambaleleyo o w'aziyo, uku-
ba wa ku tyo ngani loku kuye.
29 Kepake abatile ba cabanga, ba ti, ku ngokuba Ujudasi
wa pata isikwama, ukuba Ujesu wa be e te kuye; tenga le-
zozinto e si zi dingela embutweni, nengabe a nike into ku
izimpofana.
30 Ngako e tabata iqata wa puma masinyane; kwa ku
kusihlwa.
31 Ngako se e pumile, Ujesu wa ti; kaloku Indodana yo-
muntu i dunyisiwe, noTixo u dunyisiwe ngayo.

32 Uma Utixo u dunyisiwe ngayo, Utixo u ya ku yi du-
misa ngokwayo, futi wo yi dumisa masinyane.
33 Bantwanyana! se ku ngumzuzwana ngi nani; ni zo ngi
funisisa, na njengaloko nga tyo ku 'Bajuda, *ukuti;* lapo ngi
ya kona a ni nge ze; njalo se ngi ya tyo ku nina.
34 Isimemezelo esitya ngo si nika kuni; si ti, tandanani,
njengaloku ngi ni tandile; si ti, ni tandane njalo.
35 Ngaloku bonke ba ya kw azi ukuba ni ngabafundi ba-
mi, uma ni notando omunye kwomunye.
36 Usimona Pite wa ti kuye; Nkosi u ya pi wena? Ujesu
wa pendula wa ti kuye, lapo ngi ya kona, u nge be u sa ngi
landela; kodwa wo nce u ngi landele.
37 Upite wa ti kuye; Nkosi ngi nge ku landeli ngani ka-
loku na? ngo bu bekela wena ubomi bami.
38 Ujesu wa m pendula, wa ti; wena wo bu bekela mina
ubomi bako na? isibili, isibili, ngi ti kuwe, iqude a li yi ku
kala, u nga ka ngi piki katatu.

---

## ISAHLUKO XIV.

INHLIZIYO yenu ma i nga katazeki; kolwani ku Tixo,
ni kolwe na ku mina.
2 Endhlwini ka Baba zi kona izinhlalo eziningi; uma kwa
be ku nge njalo, nga be nga ni tyela; ngi ya uku lungisela
nina indawo.
3 Uma ngi ya, ngi lungisela nina indawo ngo buya ngi
ze, ngi n'amkele kumi; uku ze *ku ti* lapo ngi kona, ni be
kona nani.
4 Na lapo ngi ya kona ni ya kwazi, nendhlela ni ya y' azi.
5 Utomasi wa ti kuye; Nkosi, tina a s'azi lapo u ya kona,
si nga y'azi ngani indhlela na?
6 Ujesu wa ti kuye, imina indhlela, ne'qiniso, nobomi; a
ku ko o za ku Baba, uma *e* nge *zi* ngami.
7 Uma ni be ni ng'azile, nga be ni m azile noBaba; na
kaloku ni ya m azi, ni m bonile.

8 Ufilipi wa ti kuye; Nkosi si bonise Uyise, ku s'anela.
9 Ujesu wa ti kuye, se ngi nani isikati esingaka Filipi, a
u ng'azi na? Yena o bone mina, u bone Uyise; kepa wena
u tyo kanjani, uku ti, si bonise Uyise na?
10 A u kolwa ukuba ngi ku Yise, no'Yise u kumi na?
l'amazwi e ngi wa kuluma kuni, a ngi wa kulumi ngokwami;
kodwa Ubaba o hlala kumi, uyena o w'enza imisebenzi.
11 Kolwani, ukuba ngi ku Yise, noYise u kumi; kepa
noma *ku* nge *njalo*, kolwani yona imisebenzi.
12 Isibili, isibili, ngi ti kuni; yena o kolwa kumi, imise-
benzi e ngi y'enzayo, naye wo y'enza; futi u ya kw enza
emikulu ku na leyo, ngokuba ngi ya ku Baba.
13 Loku e ni nga ku cela egameni lami, ngo kw enza;
ukuba Uyise a dunyiswe eNdodaneni.
14 Uma ni cela na ni egameni lami; ngo *kw* enza.
15 Uma ni ngi tanda, londani izimemezelo zami.
16 Nami ngo cela ku'Yise; naye u zo ni nika omunye
Umduduzi; ukuba a hlale nani kuzekubepakade.
17 O ngUmoya weqiniso, e li nge m amkele izwe, ngo-
kuba a li m boni, futi a li m azi; kodwa nina ni ya m azi,
ngokuba u hlala nani, wo ba kona napakati kwenu.
18 A ngi yi ku ni shiya ni izinkedama; ngi ya ku za
kuni.
19 Ku se incozana, izwe li nga be li sa ngi bona; kodwa
nina ni ya ngi bona; ngokuba ngi ya pila, ni ya ku pila nani.
20 Ngalombla ni ya kw azi; ukuba mina ngi kuye Ubaba,
nani ni kumi, nami ngi kunina.
21 Yena o nezimemezelo zami, e zi londa, uyena o ngi
tandayo; futi yena o ngi tandayo, wo tandwa Ubaba; na mi
ngo tanda yena, ngi zi bonise kuye.
22 Ujudasi (ku nge si ye Usikariote) wa ti kuye; ku
njani ukuba wena u ya ku zibonisa ku tina, ku nge njalo
ezweni?
23 Ujesu wa pendula, wa ti kuye; uma umuntu e ngi
tanda, wo londa amazwi ami; naye Ubaba wo m tanda, si ya
ku za nati, s'enze inhlalo kanye naye;
24 Yena o nga ngi tandiyo, a ka londi amazwi ami; ne-
zwi e ni li zwayo, a si lo elami, kodwa e li ka Yise o ngi
tumileyo.

25 Loku ngi ku tyilo kuni, ngi sa hlezi nani.
26 Kepa Umduduzi Umoya Oyingcwele, a ya ku m tuma
Uyise egameni lami; yena wo ni fundisa konke, a ni kum-
buze konke, e ngi be ngi ku tyo kuni.
27 Ngi shiyela nina uxolo lwami, uxolo lwami ngi ya ni
nika lona, a ngi nika kuni njengokunika kwezwe. Inhliziyo
yenu ma i nga katazeki, i nge sabi.
28 Ni zwile, uku ti, nga ti kini; ngi ya muka ngi buyele
ku nina. Uma ni be ni ngi tandile, nga pana ni jabulile,
ukuba ngi ya ku Yise; ngokuba Ubaba umkulu ku nami.
29 Se ngi kulumile, ku nga k'enzeki; ukuba, ku ti kw en-
zeka, ni kolwe.
30 A ngi se zi uku kuluma kakulu nani; ngokuba umbusi
wa lel'izwe u ye za, kepa a ka na'nto kumi.
31 Kodwa ukuze izwe l'azi, ukuba ngi tanda Uyise na
njengokuba wa ngi memezela Uyise, njalo ngi y'enza; su-
kani si muke lapa.

---

# ISAHLUKO XV.

MINA ngi yisinwazi esihle, no Baba u ngumlimi.
2 Amagatya onke a kumi a nga teliyo u ya wa susa;
kanti onke a telayo, u ya wa hlakulela, ukuba a'ngeze uku-
tela.
3 Se ni hlakulelwe ngezwi e ngi li kulume kuni.
4 Hlalani kumi, nami ku nina. Njengaloku igatya a li
nge tele ngokwalo, uma li nga hlali esinwazini; ku njalo nani
a *ni nge tele*, uma ni nga hlali kumi.
5 Mina ngi yisinwazi, nina ni ngamagatya. Yena o hlala
kumi, nami ku yena, lo u ya tela kakulu; ngokuba a ni nge
'nze uluto, ngi ngeko.
6 Uma umuntu e nga hlali kumi, u lahliwe njeng'egatya,
'ome; ba ze ba wa bute, ba wa ponsa emlilweni, a tyiswe.
7 Uma ni hlala kumi, na'mazwi ami a hlala ku nina, ni zo
cela e ni ku tandayo, ku ya ku n'enzelwa.

8 Ubaba u ya dunyiswa nga loku, ukuba ni tele kakulu,
ni ze ni be abafundi bami.
9 Njengaloku Ubaba u ngi tandile, ku njalo nami ngi ni
tandile, hlalani otandweni lwami.
10 Uma ni londa izimemezelo zami, ni zo hlala otandweni
lwami; njengaloku ngi londile izimemezelo zi ka Baba, ngi
hlezi otandweni lwake.
11 Ngi kulumile loku kuni, ukuba injabulo yami i hlale
kuni, nenjabulo yenu i gcwale.
12 Lesi isimemezelo sami; si ti, tandanani, njengaloku ngi
ni tandile.
13 A ku ko o notando olukulu ku na lolu; ukuba a bekele
a ba tandayo ubomi bake.
14 Ni yizihlobo zami, uma n'enza loko e ngi ku memezela
kuni.
15 A ngi sa tyo, *uku ti* ni *y*izinceku, ngokuba inceku a i
kw azi, o kw enziwa inkosi yayo; kodwa ngi te, *ni y*izihlobo,
ngokuba konke e ngi ku zwe ku Baba, ngi kw azisile ku
nina.
16 A ni ngi ketanga, kodwa, ngi kete nina; ngi ni bekele
ukuba ni ye, ni tele, nesitelo senu si hlale; ku ti loko e ni ku
celayo ku Baba egameni lami, a ni nike kona.
17 Iloku e ngi ku memezeleyo, ukuti, tandanani.
18 Uma izwi li ni zonda, ni y'azi ukuba la qala la zonda
mina.
19 Uma ni be ni nga 'bezwe, izwe nga pane li tandile a
balo; kanti ngokuba a ni si bo a bezwe, kodwa ngi ni kete
kulo izwe, ngaloku izwe li ya ni zonda.
20 Kumbulani izwi e nga li tyo kini; uku ti, inceku a in-
kulu kuyo inkosi yayo. Uma ba zingela mina, ba ya ku
zingela nina; uma ba londa izwi lami, ba zo londa ne'lenu.
21 Kodwa ba ya kw enza konke ngegami lami, ngokuba a
ba m azi o ngi tumileyo.
22 Uma a ngi fikanga, ngi kulume kubo, ba be be nge
na'sono; kanti, kaloku a ba na'zaba ngezono zabo.
23 Yena o ngi zondayo, u zonda no Baba.
24 Uma ngi be ngi ng'enzile pakati kwabo imisebenzi, e
ng'enziwanga 'muntu 'mumbe, ba be be nge na'sono; kodwa
kaloku ba ngi bonile, ba ngi zondile kanye no Baba.

25 Kodwa ukuba izwi e li lotyiwe emtetweni wabo li qini-
swe, e li ti; ba ngi zonda ngeze.
26 Kepa qede ku fike Umduduzi; e ngi ya ku m tuma
kuni, *e vela* ku Baba, Umoya weqiniso, o ya ku puma ku
Yise; u ya ku qinisela ngami yena.
27 Futi ni ya ku qinisela nani, ngokuba ni be ni kumi
kuqala.

---

# ISAHLUKO XVI.

LOKU ngi ku tyilo kuni, ukuba ni nga kubekiswe,
2 Ba ya ku n'enza ni be abakityiweyo; ihora li ye za
belu, lapo ku ya ku ti o bulala nina, a ti w enza inkonzo ku
Tixo.
3 Kepa ba ya kw enza loku ku nina, ngokuba a ba m
azanga Ubaba na nami.
4 Kodwa loku ngi ku kulumile kuni, li ti, li fika ihora,
ni ze ni ku kumbule, ukuba nga ni tyela; noko a ngi ni tye-
langa loku kuqala, ngokuba nga be ngi nani.
5 Kepa kaloku ngi ya kuye o ngi tumileyo, noko a ku ko
kuni o ngi buzayo; *uku ti*, u ya pi na?
6 Kepake ngokuba ngi kulume loku kuni, umunyu u
gcwalise inhliziyo yenu.
7 Kodwa ngi ni tyela iqiniso; ku ni lungele ukuba ngi
muke; ngokuba uma ngi nga muki, Umduduzi a ka yi ku za
kuni; kepa uma ngi hamba, ngi ya ku m tumela ku nina.
8 Wo ti uku fika, u ya ku sola izwe ngesono, na ngesilun-
giso, na ngokwaba.
9 Uku ti ngesono, ngokuba a ba kolwa ku mina.
10 Noku ti ngesilungiso, ngokuba ngi ya ku Baba, a ni sa
ngi bona.
11 Noku ti ngokwaba, ngokuba umbusi wa lel'izwe w
abiwe.
12 Ngi se nokuningi k'oku ni tyela, kodwa ni nge kw
amkele.

13 Kepa yena qede a fike Umoya weqiniso, wo ni rola
eqinisweni lonke. Ngokuba a ka yi ku kuluma ngokwake;
kodwa loko, a ku zwayo, wo *ku* kuluma; futi wo ni tyela loko
o ku zayo.
14 Yena wo ngi dumisa, ngokuba u ya kw amkela k'
okwami, a ni tyele kona.
15 Konke Ubaba a na ko o kwami; nga loku nga tyo,
ukuba u ya kw amkela k' o kwami, a *ku* tyele nina.
16 Kwo ba umzuzwana ni nga ngi boni, ku buye ku be
umzuzwana ni ngi bone, ngokuba ngi ya ku Yise.
17 Ngako abatile ba'bafundi bake ba ti omunye k'omunye,
ku yintoni na loku a *ku* tyoyo; ku ti, kwo ba umzuzwana ni
nga ngi boni, ku buye ku be umzuzwana ni ngi bone; nokuti
ngokuba ngi ya ku Yise?
18 Ngako ba ti; ku yintonina loku a *ku* tyoyo, kumzu-
zwana? A si kw azi tina loku a *ku* tyoyo.
19 Ngako Ujesu w'azi ukuba ba funa uku m buza, wa ti
kubo; ni ya buza omunye k'omunye nga loku na, ngokuba
ngi te, kwo ba umzuzwana ni nga ngi boni, ku buye ku be
umzuzwana ni ngi bone?
20 Isibili, isibili, ngi ti ku ni, ni zo lila ni kale, kanti izwi
li zo tokoza; futi ni ya ku ba nomunyu, kodwa umunyu wenu
wo pendulelwa enjabulweni.
21 Umfazi e beleta u nomunyu, ngokuba ihora lake li
fikile; kepa a ti uku beleta ingane a nga be e sa kumbula
ukukatazeka, ngenj'abulo ngokuba umuntu u zelwe ezweni.
22 Ngako nani ni nomunyu kaloku; kepa ngi ya ku ni
bona futi, nenhliziyo yenu i zo jabula; nenjabulo yenu a ku
ko o n'amuka yona.
23 Nga lomhla a ni yi ku cela uluto ku mina. Isibili, isi-
bili, ngi ti kuni, loko e ni ya ku *ku* cela ku Yise egameni
lami, wo ni nika kona.
24 Kuze kube kaloku a ni celanga uluto egameni lami
celani ni ya kw amkela, ukuba ukutokoza kwenu ku gcwale.
25 Ngi kulumile loku kuni nge'mifaniso; kanti ihora li ye
za, lapo ngi nga sa yi kuluma ngalo kuni ngemifaniso; kodwa
ngo ni tyela obala ngoYise.
26 Ngalomhla ni zo cela egameni lami, kepa a ngi tyo ku-
ni, ukuba ngi ya ku ni tandazela ku Yise.

27 Ngokuba Uyise naye u ya ni tanda; ngokuba ni tande
mina, na kolwa ukuba nga puma ku Tixo.
28 Nga puma ku Yise, ngi zile emhlabeni, futi ngi shiya
umhlaba, ngi ye ku Yise.
29 Abafundi bake ba ti kuye; beka, kaloku u ya kuluma
obala, a u sa kulumi umfaniso.
30 Kaloku si y'azi ukuba wena u ya kw azi konke a u dingi
ukuba *umuntu* a ku buze; ngaloku si ya kolwa ukuba wena
wa puma ku Tixo.
31 Ujesu wa ba pendula wa ti, ni ya kolwa kaloku na?
32 Bekani! ihora li ye za, se li fikile kaloku, ukuba ni zo
hlakazwa ngabanye ilowo k'okwake, ni ngi shiye ngedwa;
kepa a ngi ngedwa, ngokuba Uyise u nami.
33 Ngi kulumile loku kuni, ukuba ni be noxolo kumi,
Ezweni ni zo ba nomunyu; kodwa yibani nesibindi, mina ngi
nqobile izwe.

---

# ISAHLUKO XVII.

UJESU wa kuluma loku, wa pakamisela amehlo ake ezulwini, wa ti; Baba ihora li fikile; dumisa Indodana
yako, ukuba Indodana yako i ku dumise nayo.
2 Njengokuba wena u yi nikile amanhla pezu kwenyama
yonke, ukuba i nike ubomi obungapeliyo kubo bonke, o yi
nike bona.
3 Ubona lobu ubomi obungapeliyo, ukuba b'azi wena Utixo
oqinisekileyo yedwa, noJesu Keristu o m tumileyo.
4 Ngi ku dumisile wena emhlabeni, ngi qedile umsebenzi
o wa ngi nikela uku w' enza.
5 Na kaloku ngi dumise Baba, ku wena ngalo udumiso e
nga be ngi nalo kuwe, izwe li nga ka bi ko.
6 Ngi bonakalisile igama lako ku'bantu, o ngi nike bona
ezweni. Ba be abako, u se u ba nike mina, nabo ba londile
izwi lako.
7 Kaloku b'azile bona, ukuba konke o ku nike mina, ku
vela kuwe.

8 Ngokuba ngi ba nikile amazwi, o ngi nike wona; nabo
b'amkela, b'azi isibili, ukuba nga puma kuwe; ba kolwa futi
ukuba wena wa ngi tuma.
9 Ngi ya ba tandazela, a ngi tandazeli izwe, kodwa bona
u ba nike mina, ngokuba ba nga bako:
10 Nako konke okwami ku ngokwako, nako konke okwako
ku ngokwami, ngi dunyisiwe ngako futi.
11 A ngi seko emhlabeni mina, kepa bona ba kona emhla-
beni, kanti ngi za kuwe. Baba Oyingcwele, ba londe ega-
meni lako, labo o ngi nike bona, ukuba ba be 'munye, njen-
ga ti.
12 Lapa ngi se nabo ezweni nga ba londa egameni lako;
ngi ba lindile laba, o ngi nike bona, a ka lahleki namunye
wabo, ukupela indodana yembubiso, ukuba umbalo u qiniswe.
13 Kepa kaloku ngi za kuwe, ngi kulume loku ezweni,
ukuba ba be nenjabulo yami i pelele pakati kwabo.
14 Ngi nikile kubo izwi lako; kepa izwe la ba zonda,
ngokuba a si bo a bezwe bona, njengaloku nami a ngi si ye o
wezwe.
15 A ngi celi ukuba wena u ba suse ezweni, kodwa ukuba
u ba londe ebubini.
16 Bona a si bo ba s ezweni, njengami a ngi si ye o wa
s ezweni.
17 Ba hlanze ngeqiniso lako; izwi lako li yiqiniso.
18 Njengaloku wena wa ngi tuma ezweni, njalo nami nga
tuma bona ezweni.
19 Futi ngi ya zi misela bona, ukuba ba hlanziseke nge-
qiniso.
20 A ngi tandazeli bona bodwa, kepa bona nabo a ba kol-
wa kumi ngelizwi labo.
21 Ukuba bonke ba be 'munye, njengaloku wena Baba
u kumi, nami ngi kuwe; ukuba bona nabo ba be 'munye ku
tina; li ze li kolwe izwe, ukuba wa ngi tuma wena.
22 Ngi ba nike lobu'bukosi, o bu nike mina, ukuba ba be
'munye, njengati si 'munye.
23 Mina ngi ku bona, nawe u ku mina, ba ze ba qineke ku
munye; ukuze izwe l'azi ukuba wa ngi tuma wena, wa ba
tanda nabo, njengaloku wa tanda mina.
24 Baba, laba o ba nike mina, ngi ya tanda, ukuba lapo

ngi kona, ba be kona nabo kanye nami, ba ze ba bona ubukosi
bami, o wa bu nika mina, ngokuba wa ngi tanda wena nga-
pambi kwokusekelwa kwomhlaba.
25 Baba olungileyo! izwe a li kw azanga wena, kodwa
mina ngi kw azile; na laba b'azile ukuba wena wa ngi tuma.
26 Ng'azisile kubo igama lako, ngi zo buya ngi l'azise;
ukuze ku ti, utando o wa ngi tanda ngalo, lu be ku bona,
nami ngi ku bona.

---

# ISAHLUKO XVIII.

ETYO loku, Ujesu wa puma kanye na'bafundi bake, *wa ya* pesheya kwomfulana Ikedroni, lapo kwa ba kukona insimu, wa ngena kuyo nabafundi bake.
2 Kepa Ujudasi o m nikelayo, wa y'azi indawo naye, ngo-
kuba Ujesu wa vama uku hlangana kona nabafundi bake.
3 Ngako Ujudasi e tabata isigaba, nezinhlomeli ku 'bakon-
zi ababusayo n'Abafarisi, we za lapo; *be* nezihlanti, nezibane,
nezikali.
4 Ngako Ujesu e kwazi konke o ku zayo pezu kwake, wa
puma wa ti kubo, ni funa ubani na?
5 Ba pendula ba ti kuye; Ujesu Umnazarete. Ujesu wa
ti kubo; imina. NoJudasi o m nikelayo e mi nabo.
6 Wa ti qede a ti; imina: ba buyela emva, ba wa emhla-
batini.
7 Ngako wa ba buza futi, ni funa ubani na? ba se be ti
Ujesu Umnazarete.
8 Ujesu wa ba pendula wa ti; ngi te, ku nina, imina;
ngako uma ni funa mina, vumani laba be muke.
9 (Ukuba izwi li qiniswe, e wa lityoyo; uku ti, laba o ba
nike mina, a ngi lahlanga namunye wabo.)
10 Ngako Usimona Pite e be nenkemba wa yi kipa, wa
tyaya inceku yomkonzi omkulu, wa nquma indhlebe yokunene
yayo. Igama lenceko li ngUmalikosi.
11 Ngako Ujesu wa ti ku Pite, faka inkemba esikwameni
*sayo;* indebe Ubaba a ngi nike yona, a ngi yi ku yi puza na?

12 Ngako isigaba, nenduna yenkulungwane, nezinhlomeli
zAbajuda, ba bamba Ujesu, ba m bopa.
13 Ba qała ba m yisa ku Anasi, ngokuba yena e be ngum-
kwe ka Kayafasi, o wa e ngumkonzi omkulu ngalowo 'mnyaka.
14 Ku te Ukayafasi wa e ngu lowo, o wa yala ku 'Bajuda,
uku ti, ku fanela 'muntu 'munye ukufela abantu.
15 Wa ti wa m landela Ujesu Usimona Pite, nomunye
umfundi; lomfundi wa 'ziwa ku'mkonzi omkulu, wa ngena
kanye noJesu esigohlweni somkonzi omkulu.
16 Kepa Upite we ma ngapandhle pambi kwomnyango.
Ngako łomfundi omunye o w'aziwa ku'mkonzi omkulu, wa
puma, wa kuluma ku mlindikazi womnyango, wa ngenisa
Upite.
17 I te intombi e ngumlindikazi womnyango ya ti ku Pite,
wena a u si ye o wabafundi ba lomuntu na? yena wa ti a
ngi si ye.
18 Zi te izinceko, nezinhlomeli zi mi kona, zi pembe ama-
lahla, ngokuba kwa be ku 'makaza, za z'ota; noPite we ma
nabo w'ota.
19 Ngako umkonzi omkulu wa buza Ujesu ngabo abafundi
bake, na ngesifundiso sake.
20 Ujesu wa m pendula, wa ti, nga kuluma obala ezweni,
nga fundisa ngezikati zonke endhlwini yokubutana, na se-
tempeleni, lapo Abajuda bonke ba hlangana kona; a ngi
tyongo uluto esita.
21 U buza mina ngani na? buza abezwayo, loku e nga
*ku* tyo kubo; beka! ba ya kw azi e nga *ku* tyoyo.
22 Wa ti qede a tyo loku, omunye wezinhlomeli o mi kona,
wa mukula Ujesu, e ti; u m pendula kanjalo umkonzi om-
kulu na?
23 Ujesu wa m pendula wa ti; uma ngi kulume kabi;
qinisela ngobubi, kodwa uma *ku* kuhle, u ngi tyayelani na?
24 Uanasi wa m tuma e botyiwe ku Kayafasi umkonzi
omkulu.
25 Wa ti Usimona Pite e mi 'ota. Ba se be ti kuye, a u
si ye o wabafundi bake na? wa pika, wa ti, a ngi si ye.
26 Omunye wezinceko zomkonzi omkulu umhlobo wake,
o 'ndhlebe yake i nqunywe Upite, wa ti, a ngi ku bonile
yini, u naye ensimini?

27 Ngako Upite wa buya, wa pika, na masinyane iqude la kala.

28 Ngako ba rolela Ujesu endhlwini yokuteta'macala, be puma ku Kayafasi; kwa be ku kusasa; kepa a ba ngenanga bona endhlwini yokuteta'macala ukuba ba nga zincolisi, kodwa ukuba ba dhle ipasika.

29 Ngako Upilati wa pumela kubo, wa ti, ni lete 'calani nga lomuntu na?

30 Ba pendula ba ti kuye, uma u be e nge si so isikwengce, nga be si nga m letanga kuwe.

31 Wa se e ti Upilati kubona, mu tabateni ni m abe njeng omteto wenu. Ngako Abajuda ba ti kuye; a ku vunyelwe tina uku bulala 'muntu.

32 (Ukuba izwi li ka Jesu li qiniswe, e wa li tyo, e bonisa ukufa wa be a ya ku fa ngako.)

33 Ngako Upilati wa buya wa ngena endhlwini yokuteta'-macala, wa biza Ujesu, wa ti kuye; wena u yinkosi y'Abajuda na?

34 Ujesu wa m pendula, wa ti; loku u ya zityolo, ku ko u ku tyelwa abanye yini ngami?

35 Upilati wa pendula, wa ti, ngi ngUmjuda na? isizwe sakini, nabakonzi ababusayo a ba ku nikele kumi; w enzeni na?

36 Ujesu wa pendula, wa ti, umbuso wami a si wo wa leli'lizwe. Uma umbuso wami u be u ngo wa leli'lizwe; nezami izinhlomeli za be za ya ku lwa, ukuba ngi nga nikelwa ku Bajuda; kodwa umbuso wami a si wo o wa lapa.

37 Wa se e ti kuye Upilati, u yinkosi po na? Ujesu wa pendula wa ti, u ya tyo, uku ti, ngi yinkosi. Nga zalelwa loko, nge za nga loko emhlabeni, ukuba ngi qinisele ngeqiniso. Bonke a ba nga beqiniso, be zwa izwi lami.

38 Upilati wa ti kuye, iqiniso li yini na? E tyo loku wa buya, wa pumela ku Bajuda; wa ti kubo, a ngi fumani icala nelilodwa kuye.

39 Kepa ku umkuba wenu ukuba ngi ni kululele omunye ngepasika; ni ya funa ukuba, ngi ni kululele inkosi y'Abajuda na?

40 Ngako ba buya ba memeza bonke, be ti, ca lomuntu! kodwa Ubarabasi. Wa be Ubarabasi e umpangi.

# ISAHLUḰO XIX.

WA ti ngako Upilati wa tabata Ujesu wa m tyaya.
2 A ti amabuto a 'luka umncwazi w'ameva, a wu
faka ekanda kuye, a m ambatisa ingubo ebomvu.
3 A ti, Ba'yede, Nkosi yAbajuda! a m mukula.
4 Ngako Upilati wa puma futi, wa ti kubo; bekani! ngi
m pumisela kuni, ukuze n'aze ukuba a ngi fumani icala ne-
lilodwa kuye.
5 (Ngako Ujesu wa puma, e 'mbete umncwazi wameva,
nengubo ebomvu.) Wa se e ti kubo; bekani nang'umuntu.
6 Ngako ba ti abakonzi ababusayo, nezinhlomeli ba m
bona, ba memeza, ba ti; *mu* nqamleze! mu nqamleze! Upi-
lati wa ti kubo, mu 'tabateni, ni m nqamleze, ngokuba a ngi
fumani icala kuye.
7 Abajuda ba pendula, ba ti, si nomteto tina, na njengom-
teto wetu, nga e fa, ngokuba wa z'enza Indodana ka Tixo.
8 Ngako Upilati e zwa lelizwi, wa ba ikona e saba kakulu.
9 Wa pinda wa ngena endhlwini yokutet'amacala, wa ti
ku Jesu, wena u ngo wapi na? kodwa Ujesu a ka m nika
umpendulo.
10 Ngako Upilati wa ti kuye; a u kulumi ku mina na? a
wazi yini ukuba ngi namandhla uku ku nqamleza ngi na-
mandhla uku ku kulula?
11 Ujesu wa pendula wa ti kuye, a u namandhla nakanye
pezu kwami, alawo ukupela, o wa piwa ngo'kwa pezulu;
ngako yena o ngi nikele kuwe, u nesono esidhlulileyo.
12 Kwa suka lapa ukuba Upilati wa funa uku m kulula.
Kanti Abajuda ba memeza, be ti, uma u kulula lo*muntu* a u
si so isihlobo si ka Kesare.
13 Ngako Upilati e li zwa lel'izwi wa yisa Ujesu ngapand-
hle, wa hlala esihlalwini sokwaba endaweni o ku tiwa egan-
deweyo amatye, kepa ngokweSiheberi Igabata.
14 (Kwa be ku lungiselwa ipasika, kwa be ku sehoreni
lesitupa.) Wa se e ti ku Bajuda, bekani; nans'inkosi yenu!
15 Kodwa ba memeza ba ti, susa! susa! mu nqamleze!
Upilati wa ti kubo, ngi zo nqamleza inkosi yenu na? aba-
konzi ababusayo ba pendula ba ti; a si na'nkosi Ukesare
ukupela.

16 Ngako wa se e m nikela kubo, ukuba a nqamlezwe.
Ba se be m tabata Ujesu, ba *m* hola.
17 Wa ti yena e twele unqamlezo lwake, wa pumelela
endaweni o ku tiwa e yinhloko, o ku tiwa ngokweSiheberi
Igolgota.
18 Lapo ba m nqamleza, na'banye ababile naye, ngalapa
na ngalapa, no Jesu pakati.
19 Wa ti Upilati wa loba umbalo, wa wu faka pezu kwo-
nqamlezo. Kwa lotywa; *ukuti*, UJESU UMNAZARETA INKOSI
YABAJUDA.
20 Ngako abaningi b'Abajuda ba funda lombalo, ngokuba
indawo lapo Ujesu wa be e nqamlezwa kona ya be i seduze
nomuzi; kwa be ku lotyiwe ngokweSiheberi, ngokweSiheleni,
*na* ngokweSiroma.
21 Ngako abakonzi ababusayo b'Abajuda, ba ti ku Pilati;
u nga lobi *ukuti* Inkosi yAbajuda; kodwa ukuba wa be e
ti, ngi yinkosi yAbajuda.
22 Upilati wa pendula, wa ti, e ngi ku lobileyo, ngi ku
lobile.
23 Ngako amabuto, a ti se e nqamleza Ujesu, a tabata
izambato zake, a z'enza izinxenye ezine, la ba lelo'buto la ba
nenxenye, nebanji. Kodwa ibanji la be li nge na'mtungo,
l'alukwe lonke ukupela.
24 Ngako ba ti omunye k'omunye, ma si nga li dabuli,
kodwa ma si l'abe ngenkato, o li ya ku ba li lake. (Ukuba
umbalo u qiniswe o ti, ba z'abelana izingubo zami; b'aba
ibanji lami nge'nkato.) A kwenza loku amabuto nembala.
25 Kwa be ku mi ngasonqamlezweni lu ka Jesu unina,
nodade wabo ka nina, Umaria umka Klopa, noMaria Umag-
dalene.
26 Ngako Ujesu e bona unina, nomfundi a m tandayo, be
mi kona, wa ti ku nina, Mfazi, beka! nans' indodana yako.
27 Wa buya wa ti ku 'mfundi; beka nangu'nyoko, kwa
suka ku lelo'hora, lomfundi wa m amkela kubo.
28 Emva kwa loku, Ujesu e kw azi ukuba konke se ku
pelile, ukuze umbalo u qiniseke, wa ti, ng'omile.
29 Kepa kwa be ku kona isitya si gcwele umlaza, ba ti
be gcwalisa ikepakepa ngomlaza, ba *li* beka ohlangeni, ba *li*
yisa emlonyweni wake.

30 Ujesu se e w'amkelo umlaza wa ti, ku pelile; e kota-
ma ikanda, wa nikela umoya.
31 Ngako Abajuda ukuba imizimba i nge hlale onqam-
lezweni ngeSabata, kwa be ku ngu'kulungisela, (Ngokuba
kwa be ku usuku olukulu lwa lelo'Sabata), ba nxusa ku Pi-
lati, ukuba imilenze yabo y apulwe, ba suswe.
32 Ngako amabuto e za, a y apula imilenze yowokuqala,
neyomunye, a ba nqamlezwe kanye naye.
33 Kepa e za ku Jesu, e m bona, ukuba se e file, a ka
y apulanga imilenze yake.
34 Kodwa elinye lamabuto, la gwaza uhlangoti lwake
ngomkonto, kwa puma kona masinyane igazi na'manzi.
35 U te o bonileyo, u qinisile, nesiqiniselo sake si qinisile,
naye u y'azi, ukuba u tyo iqiniso, ni ze ni kolwe.
36 Ngokuba loku kw enziwe ukuba umbalo u qiniswe, o
ti, Itambo lake a li yi kw apulwa.
37 No'munye umbalo u ti, Bo m buka a ba m gwazayo.
38 Emva kwa loku Ujosefa wa sEramatia, o be umfundi
ka Jesu, kodwa ngesita ngokwesaba Abajuda, wa nxusa
ku'Pilati, ukuba a suse umzimba kaJesu; wa ti Upilati wa
m vumela. Ngako we za wa susa umzimba ka 'Jesu.
39 We za noNikodemosi, (uyena o wa be e qale w eze
ku 'Jesu ebusuku) e lete inxube yemuro, nenhlaba, i sema-
pondweni a yikulu;
40 Ngako ba tabata umzimba ka Jesu, ba wu songa ngezin-
dwangu kanye namaka, njengemvelo yokumbela Ebajudeni.
41 Kwa be ku kona insimu endaweni lapo wa nqamlezwa
kona, netuna elitya ensimini, e kwa be ku nga ka bekwa
umuntu kulo.
42 Ngako, kwa be ku ngukulungisela kwAbajuda, ba beka
Ujesu kona lapo, ngokuba lelo'tuna la be li s'eduzana.

---

# ISAHLUKO XX.

NGOSUKU lwo'kuqala lwe'sonda Umaria Umagdalene,
we za etuneni ngovive lwokusa, kwa be ku sem-
nyama; wa bona itye elisusiwe etuneni.

2 Ngako wa gijima, we za ku Simona Pite, na ku'mfundi
omunye o'Jesu wa m tanda, wa ti kubo, ba susile Inkosi
etuneni, a s'azi lapo be yi beke kona.
3 Ngako Upite wa puma, nomfundi omunye, be za etuneni.
4 Ba se be gijima bobabili kanye; kodwa lomfundi omunye
wa gijima ngejubane ku no 'Pite, wa fika kuqala etuneni.
5 E kotama wa bona izindwangu zi hlezi; noko a ka
ngena.
6 Wa se e za Usimona Pite, e m landela, wa ngena etu-
neni, wa bona izindwangu zi hlezi.
7 Neduku e li be li sekanda lake, li nga hlezi kanye ne-
zindwangu, kepa li songwe lodwa, ku enye 'ndawo.
8 Ngako wa be se e ngena lomfundi omunye, o wa fika
kuqala etuneni, wa bona, wa kolwa.
9 Ngokuba ba be be nga ka w'azi umbalo, ukuba wa beya
ku vuka ekufeni.
10 Ngako abafundi ba buyela kubo.
11 Kodwa Umaria we ma etuneni ngapandhle e lila; wa
ti e sa lila, wa kotamela etuneni.
12 Wa bona izingelosi ezimbili, zi *nezambato* ezimhlope,
zi hlezi, enye ngasekanda, nenye ngasezinyaweni lapo um-
zimba ka Jesu u be u lele kona.
13 Zona za ti kuye 'mfazi u lilelani na? Yena wa ti ku-
zo, ba susile Inkosi yami, a ngi y'azi indawo lapo be yi beke
kona.
14 Wa ti, e sa tyo njalo, wa pendukela emva, wa bona
Ujesu, emi; a ka zi a m azi ukuba Ujesu.
15 Ujesu wa ti kuye, mfazi u lilelani na? u funa ubani
na? Yena e ti ingabe, umlindi wensimu, wa ti kuye, 'nkosi
uma e tutwe uwena; ngi tyele lapo u m beke kona, ngi m
suse mina.
16 Ujesu wa ti kuye; Maria! yena wa penduka wa ti;
Raboni! (o ku kuti 'Mfundisi.)
17 Ujesu wa ti kuye u nga ngi namati; a ngi k'enyukeli
ku Baba; kodwa yiya ku 'bazalwana bami, u ti ku bona;
ng'enyukela ku Baba, na ku Yihlo wenu, na ku Tixo wami,
na ku Tixo wenu.
18 Umaria Umagdalene we za, wa tyela abafundi, ukuba
e yi bonile Inkosi, ya tyo naloku kuye.

19 Ku te kusihlwa nga wona lomhla, o wokuqala we-
sonda, iminyango i valiwe lapo abafundi ba be be hlangene
kona, ngokwesaba Abajuda, we za Ujesu, we ma pakati, wa
ti kubo, uxolo ku nina!
20 Wa ti qede a tyo njalo, wa ba bonisa izandhla, nohlan-
goti lwake. Ngako abafundi ba jabula be bone Inkosi.
21 Ngako Ujesu wa buya wa ti kubo, uxolo ku nina!
njenga loku Ubaba u ngi tumile, njalo nami ngi tuma nina.
22 E tyo loku wa pefumla pezu kwabo; wa ti kubo,
Yamkelani Umoya Oyingcwele.
23 Labo a ba 'zono zabo ni zi yekele, zi yekelwa kubo,
ne'za labo ni zi bambayo zi bambekile.
24 Kodwa Utomasi omunye weshumi nambili, o ku tiwa
Udidumosi, wa be e nge ko ku bona, ekuzeni ku ka Jesu.
25 Ngako abafundi abanye ba ti kuye; tina si bonile
Inkosi. Kodwa yena wa ti kubo, uma ngi nga boni ezand-
hleni zayo ubavu lwezipikili, ngi faka umunwe wami obavwini
lwesipikili, ngi faka isandhla sami ohlangotini lwayo, a ngi yi
ku kolwa.
26 Ku te emva kwamasuku ashiyangalobili abafundi bake,
se be buye ba ba pakati; noTomasi e nabo. We za Ujesu,
iminyango i valiwe, we ma pakati, wa ti kubo, uxolo ku
nina.
27 Wa se e ti ku Tomasi; leta lapa umunwe wako, u
bone izandhla zami; u lete nesandhla sako, u fake ohlangotini
lwami; u nga bi ongakolwayo, kodwa okolwayo.
28 Utomasi wa pendula, wa ti kuye; Nkosi yami! no-
Tixo wami!
29 Ujesu wa ti kuye; Tomasi, ngokuba u ngi bonile, u
koliwe wena; ba busisiwe labo a ba te, be nga bonile, be
koliwe noko.
30 Ujesu wenza nezinye iziboniso eziningi belu ebusweni
babafundi bake, e zi nga lotyiwe ku lencwadi.
31 Kodwa lezi zi lotyiwe ukuze ni kolwe, ukuba Ujesu u
ngUkeristu Indodana ka Tixo, ni ze ni ti uku kolwa ni be
nobomi ngegama lake.

# ISAHLUKO XXI.

EMVA kwa loku Ujesu wa zibonakalisa futi ku'bafundi
bake ngaseluandhle lwasEtiberia, wa zibonakalisa ka-
njalo.
2 Kwa ba kona Usimona Pite, kanye noTomasi o ku tiwa
'Didumosi, noNataneli wa sEkana las Egalile, na*madodana* ka
Zebede, n'abanye ababili babafundi bake.
3 Usimona Pite wa-ti kubo, ngi ya uku bamba izinhlanzi.
Ba ti kuye, na ti si za nawe; ba puma, ba ngena emkunjini
masinyane, kodwa a ba babisanga uluto nga lob'ubusuku.
4 Kwa ti qede ku be kusasa, Ujesu we ma ogwini; kepa
abafundi a ba 'zanga ukuba u ngUjesu.
5 Ngako Ujesu wa ti kubo, 'bantwana ni nako nje uku-
dhla? Ba m pendula ba ti, ca.
6 Wa se e ti kubo, ponsani utambo ohlangotini lwokunene
lwomkumbu, ni zo tola. Ngako ba ponsa a ba be sa ba na-
mandhla uku lu donsa, ngobuningi bezinhlanzi.
7 Ngako lomfundi o wa be e tandwa Ujesu, wa ti ku Pite;
ku yInkosi. Ngako Usimona Pite e zwa, ukuba u yInkosi,
w'ambata ibanji lake (ngokuba wa be e n'eze) wa zi ponsa
pakati kwo'luandhle.
8 Ba ti abafundi abanye be za emkunjaneni (ngokuba ba
be be nge kude nomhlabati, kodwa izingalo e zi nga ba
'makulu amabili), be hudula utambo lu nezinhlanzi.
9 Ba ti be sa fika emhlabatini, ba bona umlilo w'amalahla
u kona, nezinhlanzi zi bekwe pezu kwawo, nesinkwa.
10 Ujesu wa ti kubo, letani ezinhlanzini e ni sandu uku zi
bamba.
11 Usimona Pite wa kupuka, wa hudula utambo emhlabatini,
lu gcwele izinhlanzi ezinkulu, zi yikulu namashumi amahlanu
nantatu; kodwa noko zi be zingaka, utambo, a lu qabukanga.
12 Ujesu wa ti kubo, yi zani ni dhle; kodwa a kwa bako
ku bafundi, o lokota uku m buza, *ukuti*, wena u ngubani na?
b'azi ukuba yona Inkosi.
13 Ngako Ujesu e za, e tabata isinkwa, wa ba pa, nen-
hlanzi njalo.
14 Loku 'o kwesitatu 'Ujesu wa zibonisa ku bafundi bake
*ngako*, se e vukile ekufeni.

15 Kwa ti qede ba dhle, Ujesu wa ti ku Simona Pite, Simona ka Jona, wena u ya ngi tanda ku na laba na? Yena wa ti kuye, Yebo 'Nkosi, u y'azi ukuba ngi ya ku tanda. Wa ti kuye, Yi pa izimvana zami.
16 Wa pinda wa ti kuye, Simona ka Jona, u ya ngi tanda na? wa ti kuye, Yebo Nkosi, u y'azi ukuba ngi ya ku tanda. Wa ti kuye, Yaluse izimvu zami.
17 Wa ti kuye ngokwesitatu, Simona ka Jona, u ya ngi tanda na? Upite wa dabuka, ngokuba wa ti kuye ngokwesitatu, u ya ngi tanda na? Wa be se e ti kuye, Nkosi u ya kw azi konke wena, u y'azi ukuba ngi ya ku tanda. Ujesu wa ti kuye, Yi pa izimvu zami.
18 Isibili, isibili, ngi ti kuwe, lapo u se 'mutya, wa be u zibopa, u hambe lapo u tanda kona; kanti lapo se u gugile, u ya kw elula izandhla zako, wo botywa omunye, a ku yise lapo u nga tandi kona.
19 Loku wa ku tyo, e fanisa lok'ukufa, o wa be a ya ku dumisa Utixo ngako; e tyo loku, wa ti kuye ngi landele.
20 Upite e penduka wa bona lomfundi, o wa be e tandwa Ujesu, e landela, yena o wa be e ncika ngasesifubeni sake ekudhleni, wa ti, Nkosi ubani yena o ku nikelayo na?
21 Upite e bona lo, wa ti ku Jesu; Nkosi, yena po na?
22 Ujesu wa ti kuye, Uma ngi m vumela ukuhlala ngi ze ngi fike, ku yinina kuwe? landela mina.
23 Ngako loku'kutyo kw anda ku 'bazalwana, ukuba lomfundi, e nga yi ku fa; noko Ujesu a ka tyongo, ukuba a ka yi ku fa, kodwa uma ngi m vumela uku hlala ngi ze ngi fike, ku yini na kuwe?
24 Uyena lomfundi o qinisela nga loku, e ku loba; futi si y'azi ukuba isiqiniselo sake si qinisile.
25 Njalo ku kona okunye okuningi, o kw enziwa Ujesu o ku nga ti uma ku lotyiwe ngakunye, ngi ti nezwe li nge z'amkele izincwadi e zi nga lotywayo. Ameni.

# ERRATA.



| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| Chapter 1, | v. 46, | for | NABAZI.............. | read | ............NABAZISI. |
| ,, 4, | ,, 14, | ,, | UMTOMBE............ | ,, | .............UMTOMBO. |
| ,, 6, | ,, 3, | ,, | PANS................ | ,, | ............PANSI. |
| ,, 7, | ,, 17, | ,, | SI NGE ZI........... | ,, | ............SI NGE SI. |
| ,, 7, | ,, 39, | ,, | PIWE................ | ,, | ............PIWA. |
| ,, 8, | ,, 16, | ,, | ZAMI................ | ,, | ............SAMI. |
| ,, 11, | ,, 57, | ,, | ABA KONZI.......... | ,, | ............ABAKONZI. |
| ,, 12, | ,, 47, | ,, | UKU BA............. | ,, | ............UKUBA. |
| ,, 18, | ,, 1, | ,, | KUKONA ............ | ,, | ............KU KONA. |

